Шашны хэрэг эрхлэх
газрын хэвлэл: 819

Хүүхдийн ном: 214

**Эрхлэн гаргагчид**
Алпарслан Дурмуш Хатижэ
Ишилак Ильяс Аслан Нэриман
Гөкчэгөз Каратэкин

**Боловсролын зөвлөх**
EDAM

**Зохицуулагч**
Др. Өмэр Мэнэкчэ

**Монгол хэлнээ орчуулсан**
Ариунаа Гэрэлбаяр

**Хэвлэл**
Korza Yayincilik Bas. San. ve Tic.
Ltd. Şti.

Утас: 0090 (312) 342 22 08

2010-06-Y-0003-819
ISBN 978-975-19-4888-5



**Холбоо барих хаяг:**
Üniversiteler Mahallesi
Dumlupinar Bulvari No:147/A
06800 Çankaya / Ankara

Утас: 0090 (312) 295 72 93-94

Факс: 0090 (312) 284 72 88

www.diyanet.gov.tr

diniyayinlar@diyanet.gov.tr

# Өмнөх үг

Бидний ирээдүй маань болсон үр хүүхдүүд минь ээ,

Бидний зүрх сэтгэл, амьдралынхаа хавартай золгож буй, ид сайхан сурч мэдэх үе дээрээ байгаа та нарынхаа төлөө хайр энэрлээр дүүрэн байна.

Шинэ, сайхан бүхнийг та бүхнээс олж харахыг бид хүсдэг. Бидний шашин бол сайн сайхан зүйлсээр дүүрэн юм. Аллахыг хайрлах хайр, ёс сутахууны хүмүүжлийн сайн сайхан талууд нь боловсролоор дамжин бидний амьдралд тусдаг. Ингэсэн тохиолдолд Аллахын таалалд нийцэх сайн хүн болж чадна.

Та нарын гарт байгаа энэ ном, энэ бодол санаанаас үүдэн манай шашны сайн сайхан талуудыг та нарт таниулах зорилгоор бэлтгэгдсэн болно. Өөрөө жижигхэн ном ч гэсэн, мэдлэг, сэтгэл, үйл хөдөлгөөнөөрөө та нарыг амьдралд тодорхой хувь нэмрийг оруулна байх гэдэгт бид итгэлтэй байна. Учир нь энэхүү номонд шашны талаарх хамгийн чухал мэдээллүүд багтсан байгаа. Түүний нэрээр эхлэхийн сайн сайхныг, харилцан мэндэлхийн дотно сэтгэлийг та бүхэн мэдрэх болно. Хэл яриа, зан үйлдлийн хувьд хамгийн сайн үлгэр жишээ, гэр бүл, нийгмийн ёс суртахууны үндсэн зарчмууд болон зарим үед та нарын сонирхлыг татах сэдвүүдийн талаар унших болно.

Энэ номыг та нар уншиж байхдаа бодож, мэдэрч, улмаар Бурханы биднээс хийхийг хүссэн зүйлсийг дуртайяа хийж үйлдэн, “Битгий хий” гэсэн зүйлсээс нь зайлхийх болно гэдэгт бид итгэж байна.

Бидний хүсэл бол сайн сайханд баярлаж, муу муухайгаас цэрвэж, зүрх сэтгэлээ шоргоолжийг хүртэл гэмтээхээргүй мэдрэмтгий байж ,энэ бүхнийг өөр дээрээ тусган хэрэгжүүлээсэй гэдэгт оршиж байна. Өөрийнхөө сонголтыг үргэлж сайн сайхны талд ашиглаж чадах… Эдгээр зүйлс бол бидний үүрэг хариуцлага бөгөөд та нар одоо нэгэнт үүрэг хариуцлага хүлээх насанд хүрсэн байна. Бид та нарт итгэж найдаж, та нарыг маш ихээр чухалчилж байдаг.

Хайраар өсч торнин, ирээдүй рүү итгэлтэйгээр алхацгаа

ШАШНЫ ХЭРЭГ ЭРХЛЭХ ГАЗАР

## Гарчиг

# Итгэл, үнэмшил



## Судал- Шинжил- Бод

*Аяат*

***"Итгэгчид минь ээ, Аллахт, түүний илгээсэн элч нарт, элч нартаа илгээсэн ариун судар номонд итгэ. Хэн Аллахыг, түүний тэнгэр элчийг, илгээсэн ариун судар номыг, гэгээн элч нарыг, ухсэний дараа дахин амилах тэр өдрийг үгүйсгэнэ, тэр хүний ухаан маш гүнзгий самуурсан болох вий."***

/Куран судар, Ниса бүлэг, ишлэл 136/

1. Дараах үгсийн дэлгэрэнгүй утгыг өөрсдийн олж чадах боломжтой толь бичгээс харж дэвтэр дээрээ бичээрэй: ***Имаан /итгэл үнэмшил/, мүмин /итгэгч/, Ислам, Мусульман, вахие /тэнгэрлэг зарлиг/***

2. Өдөр тутмын яриаид өргөн хэрэглэгддэг дараах үгээр зүйр цэцэн үг, хэллэг олж бичихийг хичээ: Аллах, тэнгэр элч, Куран судар, Элч, аахирэт буюу нас барсны дараах амьдрал, нас барсны дараа дахин амилах тэр өдөр буюу кыямэт.



Аллахын бүтээсэн бүх зүйлс дотор хүн тусгай байр суурийг эзэлдэг. Түүнд ийм тусгай байр суурийг олгосон явдал нь түүний оюун ухаантай холбоотой юм. Хүн өөрийн оюун ухааныхаа хүчинд сайн муу, сайхан муухай, зөв бурууг ялгаж салгаж чаддаг билээ. Хүнд идэх, уух, унтах гэх зэргийн олон янзын хүсэл, хэрэгцээ байдаг. Энэ хэрэгцээг хангахгүй бол хүний бие махбодь үүргээ биелүүлж чадахгүй бөгөөд хүний хийж чадах зүйлсийг хийж чадахаа болино. Яг үүн шиг итгэх, бодох, хайрлах, баярлах, гомдох, ач тустай байх нь хүний биеийн физиологийн бус хэрэгцээнүүд юм. Хүнд нэн шаардлагатай сэтгэл санааны хэрэгцээ бол итгэж үнэмших явдал юм. Энэ хэрэгцээгээ хүн хангаж чадвал жинхэнэ утгаараа аз жаргалтай, амар амгалан амьдарч чадна.

Итгэл үнэмшил нь ямар нэгэн зүйлд огтхон ч эргэлзэлгүй итгэж, найдахыг хэлдэг. Иттэж үнэмшсэн хүнийг итгэгч гэдэг. Исламын шашны итгэл үнэмшлийн тулгуур болсон зургаан зүйл байдаг. Эдгээр нь: Аллахт, тэнгэр элч нарт, ариун судруудад, элч нарт, үхсэний дараа бүх хүн эргэн амилах өдөрт болон хувь заяанд итгэх явдал юм. Энэ бүхэн "Аамэнтү" хэмээх залбиралд багтсан байдаг.



***Аамэнтү залбирлыг мэдэхгүй бол томчуулаасаа асууж мэдэж аваарай.***

# I. ХИЧЭЭЛ

## *Агуу Бүтээгч Эзэн, Бидний Бурхан*
## *АЛЛАХ*

*"... Хэн Аллахт итгэнэ, Аллах түүний зүрх сэтгэлийг зөв зүгт чиглүүлнэ. Аллах бүхнийг зөв зүйтэйгээр нь мэддэг юм."*

/Куран судар, Тэгабүн бүлэг, ишлэл 11/

### *Аяат*

*"Хамгийн сайхан нэрс Аллахынх. Түүнийг гоё сайхан нэрээр нь дуудаж, залбир."*

/Куран судар, Арааф бүлэг, ишлэл 180/

Итгэл үнэмшлийн төв тулгуур бол "Аллахт итгэх" юм. Аллахт итгэх нь түүнийг таньж мэдэж байж биелэлээ олдог. Бид түүний шинж чанаруудыг, хүмүүст илгээсэн элч төлөөлөгч нараас болон ариун судар номуудаас сурч мэдэж болно. Энэ бүх мэдээлэл нь түүний "Эсма-и хүсна" гэж нэрлэгддэг Аллахын алдар нэрсийнх нь жагсаалтад товч агуулгаараа багтсан байдаг.



## Аллахын шинж чанарууд

Бидний иттэж шүтдэг, түүнийг хайрлаж явдгаа байнга илэрхийлдэг Аллах бол хамгийн сайхан, хамгийн дээд шинж чанаруудыг өөртөө агуулсан байдаг:

### Түүний Заты шинж чанар буюу зөвхөн түүнд байдаг онцлог

**Вүжууд:** Агуу Аллах өөрөө оршин тогтногч, түүнтэй хослох зүйл үгүй.

**Кыдэм:** Тэр эхлэлгүй, мөнхөд оршигч. Түүнгүйгээр төсөөлөх цаг хугцаа, эрин зуун гэж байхгүй.

**Вахданиеэт:** Аллах Эзэн оршлоороо, шинж чанаруудаараа, үйл үйлдлээрээ хосгүй цорын ганц юм.

**Мухалэфэтүн лил Хавадис:** Агуу Аллах, ертөнцөд үүсч бий болсон ямар ч зүйлтэй огт төсгүй, тэр бидний оюун ухаандаа дүрсэлж төсөөлж чадах ямарваа нэгэн зүйлээс ангид юм. Түүнтэй ямар ч зүйлийг төсөөлж үзэхийн аргагүй.

**Кыяам би-Нэфсихи:** Тэр өөрөө оршин тогтногч Түүнийг бий болгогч, бүтээгч ямарваа нэгэн юм, шалтгаан, ямарваа нэгэн зүйл огт үгүй юм. Тэр орших ёстой учраас оршсоор байх болно.

### Түүний Субути шинж чанар буюу тогтмол онцлог

**Хаяат буюу амьдрал:** Агуу Аллах онцгой амьдралын эзэн, тэр үхэшгүй мөнхөд амьдарна.

**Илим буюу мэдлэг:** Аллах Эзэн өнгөрсөн хугацаанд болсон, ирээдүйд болох, одоо болж байгаа бүхнийг мэддэг

**Сэми буюу Сонсогч:** Агуу Аллах, ил далд бүхнийг сонсдог

**Басаар буюу харагч, үзэгч:** Аллах Эзэнд бүх зүйл тодоос тод харагддаг, нууцлагдах зүйл гэж үгүй

**Ираадэ:** Агуу Аллах хүссэн зүйлээ хүссэнээрээ хийж чадна

**Кудрэт:**Хэмжээлшгүй, хязгаарлашгүй агуу хүчний эзэн юм.

**Кэлаам:** Аллах үнэн зөв, гоё сайхан үгийг хэлдэг.

**Тэквин:** Аллах ертөнцийн бүх зүйлсийг хүссэнээрээ огт үгүйгээс бий болгогч юм.

Аллах бол хамгийн агуу. Тэр бол эхлэл төгсгөлгүй мөнхөд оршигч мөн. Тэр үргэлж байсан. Цорын ганц бөгөөд төгс төгөлдөр юм. Юу ч түүнтэй эн зэрэгцэхгүй, ижилхэн биш.

Түүнд юу ч хэрэггүй. Харин хүн бүхэн, бүх зүйлс түүнтэй холбоотой. Энэ хорвоо ертөнцөд байгаа бүх зүйлсийн жинхэнэ эзэн бол Тэр юм.

Тэр бол үхэшгүй мөнх, мөнхөд сэрүүн оршдог. Түүнээс бусад бүх зүйлс үхэж түр зуурынх. Тэр бүхний талаар мэддэг. Түүнээс юуг ч нууц болдоггүй. Бидний ухаан санаанд бодож буй бүх зүйлийг тэр мэддэг. Залбирч мөргөх хүн бүхнийг тэр сонсдог ба тэдний хүсэлтэд хариу барьдаг. Аллах зарлиг болон хүслээ элч нараар дамжуулан хүмүүст хүргэдэг. Ямар нэгэн зүйлийг хүсвэл хэний ч туслалцаагүйгээр бүхнийг хийдэг бөгөөд хэн ч түүний хүссэн зүйлд саад учруулж, зогсоож чадахгүй. Хүсч байгаа зүйлээ хүссэнээрээ хийдэг. Ямар нэгэн зүйлийг "бий бол" гэж хэлмэгц тэр зүйл нь тур даруй бий болдог. Тэр бүх орчлон хорвоог бүтээсэн. Түүний бүтээсэн зүйлсийг харахад бүгдээрээ тус тусын үүрэгтэй бөгөөд өөр хоорондоо маш сайн зохицолдоотой болохыг та нар олж харах болно.

***Эргэн тойрон дахь зүйлсийг яагаад бүтээсэн болох тухай бодоод үз. Тэдний дунд та нарт хий дэмий бүтээсэн юм шиг харагдах зүйл байна уу? Энэ сэдвийг найз нөхөдтэйгээ хэлэлц. Амьд бүхний яагаад бий болсон зорилгыг олохыг хичээ.***

## Аллахын нэрээр...

Аллахт итгэх нь Түүнийг хайрлахаас үүдэлтэй. Түүнийг хайрлана гэдэг нь зөвхөн хайртай гэж хэлээд болчих зүйл биш бөгөөд энэ хайраа бид үйл хөдөлгөөн, зан байдалдаа тусгах хэрэгтэй. Аллахт итгэдэг хүмүүсийг түүний зарлиг болгосон ба хүссэн зүйлсийг нь хийж биелүүлэхийг хичээдэг нь ийм учиртай юм. Аллах өөрийг нь цаг үргэлж харж байдгийг ухааран мэдсэн хүн, бүхий л үйл хөдлөл, хийж байгаа зүйлээрээ Аллахын таалалд нийцэхийг хичээдэг. Ийм байхын тулд Аллахыг үргэлж санаж, дурсдаг байх хэрэгтэй. Хүний түүнийг санаж, дурсаж байгаагийн тодхон илрэл бол ямар нэгэн зүйлийг хийхдээ "бэсмэлэ" уншдаг байхаас харагддаг. Бэсмэлэ уншина гэдэг нь "Бисмиллахиррахманиррах им" хэмээх өгүүлбэрийг хэлэх юм. Энэ өгүүлбэрийн утга нь: "Рахман буюу хязгааргүй энэрэл нигүүлслийн эзэн, Рахим буюу өршөөгч, зөөлөн сэтгэлтэй Аллахын нэрээр" юм. Энэ өгүүлбэрийг товчноор нь "Бисмиллах" гэж хэлж болно. Үүний утга нь: "Аллахын нэрээр" гэсэн үг юм. Бид бэсмэлэг уншсанаар гурван зүйлийг нэг дор биелүүлсэн болно:

- **Аллахт итгэж байгаагаа илэрхийлсэн болно.**
- **Хийх гэж буй ажил, үйлстээ Аллахын тусламжийг хүссэн болно.**
- **Түүнийг цаг үргэлж бидэнтэй хамт байгааг илэрхийлсэн болно.**









***Аллахын алдар нэрсээс долоог сурч, долоо хоногийн өдөр бүр энэ нэрсээс аль нэгээр нь түүнд залбирцгаая. Жишээ нь: "Чи бол Хафыз юм, биднийг хамгаалагч: намайг муу муухай бүхнээс хамгаалаач Аллах минь"***



**Доорх хэллэгүүд нь бидний өдөр тутамд хэрэглэдэг хэллэгүүд юм. Ойр дотны хүмүүсээсээ асууж энэ жагсаалтыг өргөтгөж болох юм. Манайхан яагаад "Аллах"-тай холбоотой хэллэгийг ийм их хэрэглэдэг тухай найз нөхөдтэйгээ ярилц.**

- *Аллах эцэг, эхтэй өсгөг.*
- *Аллах арвижуулах болтугай.*
- *Аллах нэг хаалгыг хааж мянган хаалгыг нээдэг.*
- *Аллах хөдөлмөр шулдаггүй.*
- *Аллах чамд сайн сайхныг хайрлаг.*
- *Аллах тав тухтай амруулаг.*
- *Аллах энэрэл өршөөл үзүүлэг.*
- *Аллахтай нөхөрлөвөл модон сэлэмтэй байсан ч дайнд алзахгүй.*
- *Аллах цорын ганц, Элч бол үнэн: чавга хар, тараг цагаан.*
- *Аллах тэсвэр тэвчээр хайрлаг.*
- *Аллах хайртай хүнтэй нь учруулаг.*
- *Аллах нисдэггүй шувууд богино далавч өгдөг.*
- *Аллах өгвөл гар өгч, үер буулган, салхи шуурулна.*
- *Аллахт даатгая.*
- *Аллахын хүссэнээр болог.*
- *Аллахаас эмээдэггүй хүнээс айж яв.*
- *Ганц үг, ганц Аллах*
- *Аллах чамд нэг үг хэлж, хоёр үг сонсож бай хэмээн нэг ам, хоёр чих өгсөн.*
- *Аллах хүнд туславал бүх ажил нь бүтэмжтэй байдаг.*

## Аллахт итгэсэн хүн...

Аллахыг хайрлаж, Аллахын өөрийг нь хайрладгийг мэддэг.

Аллахын бүхнийг харж, хэлсэн бүхнийг нь сонсдогийг мэддэг учраас ганцаараа байхдаа ч гэсэн, бусадтай хамт байхдаа ч мөн шударга шулуун, сайн сайхан аашилж, бодсон санасан нь нэг байдаг.

Аллах бүгдэд эрх тэгш ханддаг болохоор, шударга ханддаг хүмүүсийг хайрладгийг мэдэж: хүмүүс тэгш, шударга хандаж, шударга бус үйлсийг тэвчихгүй.

Энэ хорвоо дээрх бүх зүйлсийг Аллах бүтээснийг мэддэг учраас амьд бүхнийг хайрлаж, тэдэнд зөөлөн сэтгэлээр ханддаг.

- Аллахын бүх залбирлыг сонсдогийг мэддэг: үргэлж Аллахын ивээлд багтахыг хүсч, түүнд найддаг. Ингэснээр саад бэрхшээлийг даван туулах хүчтэй болдог.
- Аллахын биднийг бүтээсэн зорилго, бидний хаанаас ирээд, хаашаа явахыг мэдэж, өөрийгөө найдвартай газар байгааг мэдэрдэг

## II. ХИЧЭЭЛ

# 1. Бурханы удирдлага дор байдаг, хүнд харагддаггүй үүрэг гүйцэтгэгчид: Тэнгэр элч нар

Аллах тэднийг гэрэл гэгээгээр бүтээсэн болохоор бидний нүдээрээ харж чаддаггүй амьд зүйлсийг тэнгэр элч гэж нэрлэдэг. Тэнгэр элч нар эр, эм гэх мэтийн хүйсийн ялгаа байдаггүй. Тэд нар ууж, иддэггүй. Аллахын зарлиг тушаалуудыг огтхон ч эсэргүүцэлгүйгээр биелүүлдэг. Цаг үргэлж, өдөр шөнөгүй Аллахыг дурсаж байдаг. Итгэгчдийн төлөө залбирал үйлддэг. Тус тусын үүрэг хариуцлагатай тэнгэр элч нарын тодорхой тоо ширхэгийг зөвхөн Аллах мэднэ. Тэнгэр элч нараас бидний мэдэх дөрвөн тэнгэр элч бол Жэбраил, Микаил, Исрафил, Азраил нар юм.

### Аяат

*"Тэнгэр огторгуй, газар дэлхий дээрх бүх амьд зүйлс болон тэнгэр элч нар ихэмсэг зан гаргалгүйгээр Аллахын өмнө толгой гудайдаг...*
" /Куран судар, Нахл бүлэг, ишлэл 49/

**Тэнгэр элч нарт итгэсэн хүн ...**

- Хэзээ ганцаараа биш гэдгээ, хамгаалагч /хафаза/ тэнгэр элч нараар дамжуулан Аллах өөрийг нь харж, хамгаалж байгааг мэддэг.
- Бичээч тэнгэр элч нарын /кирамэн катибин/, өөрийнх нь хийсэн сайн, муу бүхнийг тэмдэглэж байгааг мэдэж, зан байдал, үйл хөдлөлдөө анхаарал тавьдаг.
- Тэнгэр элч нарыг өөрийнх нь төлөө залбирч байгааг мэдэж, өөрөө ч гэсэн өөрийнхөө болон бусад Мусульманчуудын төлөө залбирдаг.

## 2. Шашны мэдлэгийн эх сурвалжууд:
## Ариун судрууд

*Аяат*

*"...Аллах, сайн мэдээг дуулгах, хүмүүст сануулга өгөх үүрэгтэйгээр элч нарыг илгээсэн ба тэдэнтэй хамт хүмүүсийн дунд үл ойлголцол үүсэх сэдвүүдийг багтаасан, энэ асуудлыг шийдвэрлэх зорилготойгоор ном судруудыг илгээсэн."*
/Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 213/

Ариун судрууд, Аллахын хэлсэн үг, зарлиг, тушаалуудыг хүмүүст хүргэсэн мэдээлэл бүхий номууд юм. Эдгээр нь хүмүүст энэ хорвоод сайн сайхан, шударга үнэн бүхэнд хүрэхэд болон муу зүйлсээс зайлсхийхэд нь туслах гарын авлага болно. Энэ номууд бол: Тэврат буюу еврэй шашны судар, Зэбур /Давуд элчид ирсэн судар/, Библи, Куран юм. Ариун судруудад өөр өөр цаг үед, өөр өөр ард түмэнд илгээсэн ч гэсэн бүгдээрээ л хүмүүсийг нэгэн зүйлд уриалан дууддаг: Бат бөх итгэл үнэмшил, зөв зан байдал, сайн ёс суртахуун, хүмүүжил. Эдгээрээс гурван судар нь тодорхой улсын ард иргэдэд, харин сүүлчийн судар болох Куран судар нь бүх хүн төрөлхтөнд илгээгдсэн юм. Аллахын хамгийн сүүлийн үг болох Куран судар, энэ хорвоо дэлхийг төгсгөлийг хүртэл хүчинтэй байхаар бидний хайртай Гэгээн Элч Мухаммэдээр дамжин ирсэн юм. Бусад гурван судрын эх хувь нь өөрчлөгдөж, жинхэнэ утгаа алдсан байжээ. Харин Куран судар бол өнөөг хүртэл ганцхан үсэг нь өөрчлөгдөлгүйгээр хамгаалагдан, хадгалагдсаар иржээ. Энэ хорвоогийн сүүлчийн өдрийг хүртэл огт өөрчлөгдөхгүй болно. Энэ дэлхий дээр хамгийн их уншигддаг ном бол Куран судар юм. Түүнийг унших нь нэгэн хэлбэрийн мөргөл юм.



*Аллахын Куран судраас өмнөх судар номууд нь аль элч нараар дамжигдан ирснийг судалж мэдэцгээе.*

**Судруудад итгэсэн хүн ...**

- Аллах энэ хорвоод хүмүүсийг хөтөчгүйгээр орхиогүйг, тэдэнд зам заах хөтчөө мэддэг учраас Аллахт итгэх итгэл найдвар нь нэмэгддэг.
- Аллахын хэлэх гэснийг ойлгохыг, ойлгосноо хэрэгжүүлэхийг хичээдэг.
- Аллахын номыг уншиж, уншсан зүйл нь түүний сэтгэлд амар амгалан, эдгэрлийг хайрлаж байгааг мэддэг.
- Куран судрыг гартаа аваад өөр шиг нь олон сая Мусульман хүн ижилхэн номыг уншиж байгааг мэдэж, хамт олонч, бүгдээрээ гэсэн сэтгэлгээ нь хөгждөг.



*Куран судар*

## 3. Аллахын илгээсэн шилмэл хөтчүүд: Элч нар

Аллах, өөр өөр цаг үед зөв замыг заахаар, илгээсэн судруудыг нь хүмүүс зөвөөр ойлгож, хэрэгжүүлэг хэмээн хөтчүүд илгээжээ. Энэ хөтчүүдийн элч гэдэг. Элч нар, Аллахын хэлснийг хүмүүст ойлгуулж, зааж сурган, хэрэгжүүлэх үүргийг ямар ч дутуугүйгээр бүрэн гүйцэтгэсэн байдаг. Тэд нар бүх амьдралаараа хүмүүст үлгэр жишээ болсон байдаг. Элч нарт итгэж, сайн сайхан, ач тустай үйлийг хийсэн хүмүүсийг сайхан шан харамж хүлээж байгаа тухай сайн мэдээг тэд дуулгасан юм. Мөн түүнчлэн Аллахын зарлигийг зөрчвөл ямар шийтгэл биднийг хүлээж байгаа талаар бидэнд сануулга өгсөн байдаг. Тэд өөрсдийн ард

*"Бид элч нарыг зөвхөн сайн мэдээг дуулгаж, хүмүүст сануулга өгөг хэмээн илгээсэн. Хэн итгэж, зөв замыг сонгож, өөрийгөө засч залруулваас тэдэн айх аюул байхгүй. Тэд сэтгэлээр унахгүй.*
/Куран судар, Энам бүлэг, ишлэл 48/

түмний дунд шударга үнэнч, итгэл найдвар хүлээсэн, ач тустай, ухаалаг, нүгэл үйлддэггүй хүмүүс гэдгээрээ нэрд гарсан байдаг. Аллах хүмүүст маш олон элчийг илгээсэн бөгөөд Куран сударт үүнээс зөвхөн хорин таван элчийн нэрийг л дурдсан байдаг.

Аллахын хамгийн сүүлчийн үгийг агуулсан Куран судрыг бидэнд хүргэсэн сүүлчийн хөтөч бол Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр ивээлийг хүртэг/ юм. Тэр бол Аллахын илгээсэн элч нарын хамгийн сүүлчийнх нь юм. Бүх хүн төрөлхтнийг өршөөж уучлах энэрэл нигүүлслийн эх үүсвэр болгон түүнийг бидэнд илгээсэн билээ. Тэр бол Куран сударт өгүүлсэн бүхнийг амьдралдаа хэрэгжүүлсэн үлгэр жишээ хүн байсан юм.

## Элч нарт итгэсэн хүн ...

- Бүх талаараа тэднийг өөртөө үлгэр дуурайлал болгодог.
- Шударга үнэн, зөв замын үлгэр жишээ болсон элч нар шиг шударга үнэнч байхыг хичээдэг.
- Элч нарын зан байдалд, амьдралд хэрэгжүүлсэн зүйлсийг сурч, эдгээрийг өөрийн амьдралдаа хэрэгжүүлэхийн төлөө хичээл зүтгэл гаргадаг.
- Элч нарын бүх хүнд эрх тэгш, шударга ханддаг байсныг мэддэг ба өөрөө ч гэсэн хүмүүст тэдний адил хандахыг хичээдэг.



***Куран сударт нэр дурдагдсан элч нарыг мэдэж ав. Өнөөдөр тэдгээрийн нэрсээс аль аль нь хэрэглэгдэж байгааг судалж үз.***

# 4. Энэ дэлхийгээс цааш:
# Ахирэт буюу нөгөө ертөнцийн амьдрал

Амьдралыг ч, үхлийг ч Аллах бүтээсэн. Амьд бүхэн хорвоод мэндэлж, амьдарч, эцэст нь үхдэг жамтай. Намар болоход модны навчис шарлан унаж эхэлдэг: хавар болоход мод ногоорч, цэцэглэн, жимс ургадаг. Хүмүүс ч гэсэн яг л ийм. Хүн бүхэн нэг л өдөр нас барна. Гэвч үхэл бол төгсгөл биш бөгөөд өөр нэгэн шинэ амьдралын эхлэл юм.

Амьд бүхэнд төгсгөл байдаг шиг бидний амьдарч байгаа энэ орчлон хорвоо ч гэсэн төгсгөлтэй. Орчлон хорвоо устаж үгүй болохыг кыямэт өдөр буюу төгсгөлийн өдөр гэдэг. Кыямэтийн цаг хугацааг, хэзээ болохыг зөвхөн Аллахаас өөр хэн ч мэдэхгүй. Тэр өдөр гэнэт болох юм. Кыямэтээс дараах цаг үеийг ахирэт буюу нөгөө ертөнцийн амьдрал гэнэ.

Аллах, энэ хорвоогийн амьдралыг бидэнд сайн, муу хүмүүсийг хооронд нь ялгах гэж нэгэн шалгуур давах газар болгон бий болгосон юм. Хүн бүхэнд тэгш, шударга хандах Аллах, өөрийнх нь зарлиг, тушаалыг дагасан ба зөрчсөн хүмүүст нөгөө ертөнцөд эн тэнцүү, шударгаар шүүх болно. Энэ хорвоогийн амьдрал бол нөгөө ертөнцийн амьдралын бэлтгэл хэсэг нь юм. Энэ хорвоод бидний хийж, үйлдсэн ажил үйлс, нөгөө ертөнцөд бидний замыг гэрэлтүүлж эсвэл харанхуйлах болно.

### Аяат

*“Эргэлзээгүйгээр Аллахын эсрэг босохоос зайлсхийдэг хүмүүс диваажинд, шоржигнон урсах гол горхины эрэг дээр байх болно. Тэдэнд “за ийшээ эсэн мэнд, итгэл найдвартайгаар орцгоо” гэж хэлнэ. Бид тэдний зүрх сэтгэл дэх атаа чөтөөг авч хаясан. Одоо тэд зоолон суудал дээр ах дүү мэт эв найрамдалтайгаар зэрэгцэн суух болно. Тэд тэнд огтхон ч ядрахгүй, тэднийг тэндээс гаргах хүн ч байхгүй.”*

/Куран судар, Хижр бүлэг, ишлэл 45-48/

***Өөрийн төрөлх хэлэнд байдаг “махшэр” /буюу энэ хорвоогоос халин одсон хүмүүсийн дахин амилан цугларах газар/-тэй холбоотой хэллэгүүдийг олж тодорхойл.***
***Найз нартайгаа эдгээрийг ямар үед хэрэглэдэг тухай ярилц.***

Нөгөө ертөнцийн амьдрал нь бүх хүмүүсийн дахин амилж, шударгаар шүүгдэх тэр өдрөөс эхлэх болно. Шүүгдэх өдөр /махшэр/ бүгд Аллахын өмнө цугларна. Эцэст нь хэн өчүүхэн ч гэсэн сайн зүйл хийсэн байна, түүнийхээ хариуг авна, харин хэн өчүүхэн муу зүйл хийсэн, түүнийхээ шийтгэлийг сонсох болно.

Энэ хорвоогийн амьдралдаа Аллахын зарлигийг зөрчсөн, түүнийг дагаагүй хүмүүс, хийсэн зүйлдээ гэмшиж, Аллах түүнийг өршөөхгүй л бол шийтгэлийн газар болох тамд унах юм. Аллахын зарлиг, тушаалыг дагасан хүмүүс, юутай ч зүйрлэхээргүй олон төрлийн шан харамж, олон сайхан жимс жимсгэнэ, мөн олон янзын өглөг буянаар дүүрэн диваажинд амьдрах болно. Тэнд хүн шатаахар халуун, хөлдөөж алахаар хүйтэн гэж байхгүй. Диваажинд хүн бүрт харсан, хүссэн бүх зүйлээр нь дайлах болно.

### Нөгөө ертөнцөд итгэсэн хүн...

- Сайн, муу, өөрийнх нь хийсэн бүхний хариу заавал ирэхийг мэддэг.
- Аллахын түүнд зориулан диваажинд бэлдсэн зүйлсэд хүрэхийн тулд Түүний зарлиг, тушаалыг гүйцэтгэхийг хичээдэг.
- Энэ хорвоогийн амьдралыг нэгэн тариан талбай мэтээр төсөөлж, нөгөө ертөнцөд үүнийхээ үр тариаг хураах болно гэдгийг ухаарч мэдэн, энэ хорвоогийн амьдралаа хамгийн сайхнаар ашиглаж авахын төлөө чармайна.
- Сул дорой хүмүүс, нэг л өдөр эрхээ буцааж авах болно гэдгийг мэдэж, хүн бүхэнд шударга үнэн, эрх тэгш хандлаг.

# 5. Аллахын алдаагүй хэмжүүр:
## Хувь тавилан, зураг төөрөг

Аллах, орчлон хорвоо дээрх юуг, хэзээ, ямар болохыг тэр зүйл болохоос өмнө хязгааргүй, оновчтой мэдлэгээрээ мэддэг юм. Учир нь энэ хорвоог бүтээж, дээр нь байгаа бүх зүйлст хамгийн нарийн, алдаагүй хэмжээ хязгаарыг Аллах өөрөө тавьсан. Аллах, хүнийг бүтээгээд, түүнийг зан байдал, үйл хөдөлгөөний хувьд чөлөөтэй байлгасан. Хүн хүсвэл зөв замыг, хүсвэл буруу замыг сонгож болно. Аллах, хүнийг юу хийж, төгсгөлд нь ямар үр дүнд хүрэхийг нь өмнөөс өөрийн агуу мэдлэгээрээ мэддэг. Аллахын юм бүхэнд хэмжээ хязгаар зааж, тодорхой хэмжээнд зохион байгуулж, бүхнийг өмнөөс мэдэж үүнийг зурж тодорхойлохыг хувь тавилан, тэр цаг хугацаа нь ирэхэд яг тэр зүйлийг болгож, үйл явдлыг өрнүүлэхийг зураг төөрөг гэдэг.

*"Бүх зүйлийн эрдэс баялаг нь бидний мэдэлд байдаг. Бид түүнийг тодорхой хэмжээгээр буулгасан юм.*
/Куран судар, Хижр бүлэг, ишлэл 21/

**Хувь тавиланд итгэсэн хүн …**

- □ Аллах бүхнийг мэдэж байгаа бөгөөд түүний зөвшөөрөлгүйгээр ганц навч хүртэл байрнаасаа хөдлөхгүй гэдэгт итгэдэг
- □ Аллахын хорвоо ертөнц дээр бий болгосон тэнцвэрийг хамгаалж, энэ тэнцвэрийг аль болох эвдэхгүй байхыг хичээдэг.
- □ Аллахын бүх зүйлийг тодорхой зохион байгуулалттайгаар бүтээснийг мэдэж, үүний нэгэн хэсэг болох бидэнд тохиолдсон саад бэрхшээлтэй тэмцэхдээ Аллахт найддаг.



*Аллах минь! чиний сайхан алдар нэрсээр чамд залбирч байна.*

**Чи бол Рахман:** ялгаварлан үзэлгүйгээр энэрэнгүй хандагч, бидэнд энэрэл үзүүлээч.
**Чи бол Рахим:** чамайг хайрласныг хайраар ивээгч, биднийг хайртай хүмүүстээ оруулаач.
**Чи бол Куддүс:** бүх алдаа дутагдлаас ангид, биднийг хир буртгаас минь цэвэрлэж өгөөч.
**Чи бол Сэлам:** бүх аюул гамшгаас хамгаалагч, биднийг айдас хүйдсээс салгаж өгөөч.
**Чи бол Мүмин:** зүрх сэтгэлд итгэл найдварыг төрүүлэгч, бидний итгэл найдварыг сэргээгээч.
**Чи бол Азиз:** хязгааргүй, агуу бүхний эзэн, бидний нэр төрийг бүү гутаагаач.
**Чи бол Мүтэккэббир:** бүхнээс том, биднийг ихэмсэг зангаас хол байлгаач.
**Чи бол Барис:** бүхнийг уялдаатай бүтээгч, биднийг уялдаа зохицолдооноос бүү холдуулаач
**Чи бол Мусаввир:** амьд бүхнийг сайхнаар бүтээгч, бидэнд сайн сайхнаа хамгаалах хүч хайрлаач
**Чи бол Гаффар:** хамгийн ихээр өршөөгч, биднийг өршөөл, уучлалдаа багтааж хайрлаач.
**Чи бол Вэххаб:** олон сайхан бэлгийг өгөгч, биднийг бэлэг сэлтээрээ баярлуулаач.
**Чи бол Рэззак:** бүгдэд хүнс тэжээлийг нь олгогч, биднийг буян хишгээсээ бүү хол байлгаач.
**Чи бол Фэттах:** бүхнийг эцсийг нь хүртэл нээгч, бидний урдаас хаалгаа бүү хаагаач.
**Чи бол Аалим:** бүхнийг үнэн зөвоор нь мэдэгч, биднийг харанхуй мэдлэггүйгээс хамгаалаач.
**Чи бол Кабыд:** хүссэнээ багасгагч, биднийг гачигдал хомстолд бүү оруулаач.
**Чи бол Басыт:** хүссэнээ өргөтгөгч, биднийг уужуу тэнүүн байлгаж амьсгаа авахуулаач.
**Чи бол Хаафыд:** хүссэнээ намасгагч, биднийг бүү ичээ, өчүүхэн мэт бүү унагаач.
**Чи бол Раафис:** хүссэнээ өргөгч: биднийг дээш гаргаж өгөөч.
**Чи бол Муиз:** нэр төр, ариун журмын эзэн, бидэнд нэр төр хайрлаач.
**Чи бол Мүзил:** ад үзэж, доош нь дарагч, биднийг бүү доош нь дараач.
**Чи бол Сэмис:** ил, нууц хэлсэн үгийг сонсогч, биднийг байнга чамд тэмүүлсэн хэвээр байлгаач.
**Чи бол Басир:** бүхнийг хамгийн нарийнаар харагч, бидэнд нарийн ширийнийг харах нүд хайрлаач.
**Чи бол Адл:** шударга ёсыг үнэнээр нь хэрэгжүүлэгч, биднийг тамлан зовоолтоос хол байлгаач.
**Чи бол Латииф:** буян хишиг, өглөгийг өгөөмрөөр тараагч, биднийг буян хишгийн далайд умбуулаач.
**Чи бол Хабиир:** бүхнийг мэдэгч, биднийг өөрийгөө мэдэхгүй явагсад бүү болгооч.
**Чи бол Халиим:** бүтээсэн бүхэндээ зөөлөн хандагч, бидэнд зөөлөн хандахыг зааж өгөөч.
**Чи бол Азиим:** хамгийн их, агууг ноёрхогч, биднийг бусдыг дор бүү оруулаач.
**Чи бол Гафур:** хүмүүсийн нүглийг өршөөгч, бидний үйлдсэн нүглийг өршөөж өчүүхэн болгооч.
**Чи бол Шэкур:** талархлыг хүлээн зөвшөөрөгч, бидэнд талархах боломжийг олгооч.
**Чи бол Хаафыз:** бүхнийг хамгаалагч, биднийг муу муухайгаас хамгаалаач.
**Чи бол Хасииб:** бүхнийг шүүгч, биднийг эрүү шүүлтээр давж чадахааргүй зүйлийг бүү хийлгээч.
**Чи бол Кэрим:** сайн сайхнаар дайлагч, бидэнд өглөгч байхыг зааж өгөөч.
**Чи бол Ракыб:** бүх амьд зүйлсийг харуулдагч, биднимй харуулдаж байгааг бүү мартуулаач.
**Чи бол Мужиб:** залбирлыг биелүүлэгч, бидний залбирлыг хүлээн авч биелүүлээч.
**Чи бол Баис:** үхнийг амилуулагч, биднийг аз жаргалтайгаар дахин амилуулаач.
**Чи бол Шэхид:** бүхнийг гэрчлэгч, чамайг хайрлаж байгааг минь гэрчлээч.
**Чи бол Хакк:** цорын ганц үнэн бол чи, биднийг өөрийн үнэнээр урамшуулаач.
**Чи бол Вэкил:** итгэл найдварыг хүлээгч, бидэнд чамд найдаж явахыг бүү мартуулаач.
**Чи бол Кави:** эрч хүчний эзэн, биднийг өөрийн хайраар тэнхрүүлээч.
**Чи бол Мэтин:** огт гутарч, шартардаггүй, биднийг сул дорой байдалтай маань бүү орхиоч.
**Чи бол Вэли:** итгэгчдийн нөхөр, бидэнтэй нөхөрлөл байгуулаач.
**Чи бол Хамиид:** магтаал сайшаалын эзэн, бидэнд чамайг магтах таашаалыг өгөөч.

# Мөргөл, Залбирал



## Судал- Шинжил- Бод



1. Гэрчлэл үг, намаз мөргөл, мацаг, зэкаат өглөг, хаж мөргөл хэмээх үгсийн дэлгэрэнгүй утгыг болон эдгээр үгсийг багтаасан шүлэг, өгүүллэг, үгийн сүлжээ зэргийг мэдэж байгаа эсэхийг томчуулаасаа асуу. Сурч мэдсэн зүйлээ дэвтэр дээрээ тэмдэглэн бичээрэй.
2. Энэ хичээлийг үзэх хугацаандаа найз нөхөдтэйгээ хамт дараах үгсийн дэлгэрэнгүй утгыг олж мэдэхээр үг тус бүрт долоо хоногийг зориулаарай: Сүм, шашны төлөөлөгч нарын 7 хоног, Ядууст туслах 7 хоног гэх мэт.
3. "Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх зорилгоор хийсэн бүхэн мөргөл юм" гэдэг үгийн талаар өөрсдийн өдөр тутмын амьдралаасаа жишээ татан найз нөхөдтэйгээ ярилц.
4. Рамазан сар яагаад чухал байдаг ба Кадир шөнө яагаад мянган шөнөөс ач буянтай байдаг вэ? Найз нөхөдтэйгээ энэ талаар мэдлэгээ хуваалцаарай.

Мөргөл гэдэг нь Аллахт чин сэтгэлээсээ хандаж, түүний өмнө толгой гудайж, түүнийг дагах гэсэн үг юм. Мөргөлийг хүн Бүтээгч Эзэнийг хайрладаг учраас үйлддэг ба мөргөл, залбирал бол зөвхөн Аллахын төлөө л үйлдэх ёстой зүйл юм. Бүх мөргөлийн үндэс суурь нь Аллахт итгэх итгэлийг агуулдаг.

Хүн, Бүтээгч Эзэнийг хайрлах хайраа хэрхэн илэрхийлдэг вэ? Түүнийг юунд дуртай бөгөөд юу хийсэн нөхцөлд биднийг таалалдаа авахыг яаж мэддэг вэ? Куран судартГэгээн Элчид хүмүүст дараах уриаллыг хийхийг зарлиг болгосон байдаг: ***"Хэрвээ та нар Аллахыг хайрладаг бол намайг дага, тэгвэл Аллахыг хайрласан болох ба Аллах бидний хийсэн нүглийг өршөөх болно. Учир Аллах маш ихээр өршөөж, зөөлөн ханддаг билээ гэж хэл"*** /Куран судар, Ал-и Имран бүлэг, ишлэл 31/ Үүнээс үзвэл мөргөл үйлдэнэ гэдэг нь зөвхөн Гэгээн Элчид итгэж, түүний заасан замаар явахыг хэлдэг юм байна. Угаасаа бүх мөргөлийн үндсэн тулгуур нь Аллах ба түүний Элч Гэгээн Мухаммэдэд итгэж, тэдэнтэй нягт холбоотой байхаас үүдэлтэй бөгөөд үүнийг гэрчлэл үгээр товчилсон байдаг:

***Аллахаас өөр шүтээн байхгүй гэдгийг би хүлээн зөвшөөрч байна. Мөн Мухаммэд түүний элч бөгөөд үнэнч боол нь мөн гэдгийг би гэрчилж байна.***

Хүний, итгэл үнэмшлээрээ хийсэн сайн сайхан ажил, бусдад ач тустай үйлс бүр нь мөргөлд тооцогддог: Аллахын төлөө хичээл зүтгэл гаргах, хүмүүсийг сайн сайханд татах, муу муухайг таслан зогсоох, Куран судрыг унших гэх мэт. Намааз мөргөл, мацаг, хаж мөргөл болон зэкаат өглөг нь Исламын шашны үндсэн мөргөлүүд юм. Энэ мөргөлүүдийг үйлдэх цаг мөч, газар, хийх хэлбэр, хэмжээ зэргийг шашны эх сурвалжуудад тодорхой

Оюун санааны хувьд эрүүл саруул, насанд хүрсэн, тодорхой нөхцөлүүдийг өөртөө агуулсан Мусульман хүн бүр энэ мөргөлүүдийг үйлдэх ёстой. Энэ шинж чанаруудыг өөртөө агуулсан хүнийг мүкэллэф /үүрэг хүлээсэн хүн/ гэдэг. Манай шашинд мүкэллэф хүний бүх үйл хөдлөлийг тусгайчлан нэрлэсэн байдаг.



***Нэг өдрийн дотор үйлдэгдэх таван удаагийн намааз мөргөлд "Аллахү Экбэр" гэдэг үг хэдэн удаа хэлэгддэгийг тоол. Томчуулаасаа энэ үгийн утгыг болон хаана, ямар тохиолдолд хэрэглэдгийг асуу.***

***Фарз***

Тухайн зүйлийг хийх нь шашинд зарлиг болсон, зайлшгүй хийх ёстой, мүкэллэф хүмүүсийн түүнийг хийх нь гарцаагүй, хийгээгүй тохиолдолд нүгэл үйлдсэнд тооцогдох үйлдлүүд юм. Хэлсэн үгэндээ хүрэх, намааз мөргөлийг үйлдэх, хүмүүст шударга хандах гэх мэт.

***Хараам***

Тухайн зүйлийг хийхийг шашнаар хатуу хориглосон, мүкэллэф хүмүүйин түүнийг хийх ёсгүй, хийсэн тохиолдолд нүгэл үйлдсэнд тооцогдох үйлдлүүд юм. Худал хэлэх, бусдын талаар ярих, хулгай хийх гэх мэт.

***Сүннэт***

Гэгээн Элчийн хийдэг байсан, хийхийг зөвлөсөн үйлдлүүд юм. Нүүрийн баясгалантай байх, шүдээ угаах, сайхан хувцаслах гэх мэт.

***Мэкрүх***

Шашинд баттай нотолгоо байхгүй ч хийхийг хориглосон үйлдлүүд юм. Газар хог хаях, намааз мөргөлийг үйлдэж байхдаа эргэн тойрныхоо зүйлээр оролдох гэх мэт.

***Мүбах***

Мүкэллэф хүмүүсийт хийх хийхгүйн тухайд өөрсдөө мэдэх үйлдлүүд юм. Ууж идэх, зугаалах, хэтрүүлэхгүйгээр худалдаа наймаа хийх гэх мэт.

## I. ХИЧЭЭЛ

# Бурханы өмнө өдөрт таван удаа : Намааз мөргөл

Исламын шашны үндсэн тулгууруудын нэг бол намааз мөргөлийг үйлдэх юм. Намааз мөргөлийг Аллахыг танин мэдэх, Түүнээс хүссэн зүйлээ гуйх зорилгоор тодорхой заалт, нөхцөлтэйгээр үйлддэг бөгөөд өдөрт таван удаа үйлдэх ёстой фарз үйлдэл юм. Хүн, намааз мөргөлийг үйлдэж байхдаа сэтгэл санааны хувьд Аллах өөд дээшилж байдаг. Намааз мөргөл бол итгэл үнэмшлийн дараа орох Аллахын хамгийн чухал зарлиг юм.

Намааз мөргөлийг заасан хугацаанд нь багтаан үйлдэх нь Аллахын таалалд нийцэх, түүний хамгийн дуртай зүйлийн нэг юм. Исламаас өмнөх шашнуудад ч мөн намааз мөргөл фарз байсан. Ямар нэгэн хүндэтгэх шалтгаангүйгээр, санаатайгаар намааз мөргөлийг үйлдэхгүй орхигдуулах нь маш том нүгэл юм. Ус олдохгүй нөхцөлд тэеммүм хийж /шороогоор гар, нүүрээ цэвэрлэх/, босч чадахааргүй өвдсөн тохиолдолд суугаагаараа эсвэл хэвтээгээрээ намааз мөргөлийг үйлдэж болохыг зарлиг болгосон байдаг.

### Аяат

***“Эргэлзээгүйгээр, Би бол Аллах юм. Надаас өөр ямар ч шүтээн байхгүй. Тэгвэл та нар надад мөргөж, намайг дурсахын тулд намааз мөргөлийг үйлд.”***

/Куран судар, Та Ха бүлэг, ишлэл 14/



***Намааз мөргөл бол шашны багана нь,***
***Итгэгч хүний дээш өгсөх шат нь,***
***Бидний нүдний алсын хараа,***
***Диваажингийн алтан түлхүүр юм.***



## Намааз мөргөлийн фарз үйлдлүүд

Намааз мөргөлд 12 фарз үйлдэл байдаг. Үүнээс 6 нь намааз мөргөл эхлэхээс өмнө: эдгээрийг намааз мөргөлийн нөхцөлүүд гэж нэрлэдэг. Үлдсэн 6 нь намааз мөргөлийг үйлдэх явцад үйлдэх ёстой ба эдгээрийг намааз мөргөлийн рүкүнүүд гэж нэрлэдэг.

## I. Намааз мөргөлийн нөхцөлүүд

Намааз мөргөл бол хүн ба Аллах хоорондын нэгэн хэлбэрийн уулзалт юм. Ийм чухал уулзалтанд бэлтгэл хийхгүй бол болохгүй шүү дээ. Тиймээс намааз мөргөлийг үйлдэхээс өмнө хийх ёстой зарим нөхцөлүүд байдаг:

1. Хадэс тахаарэт буюу дотоод цэвэрлэгээ: Үүний утга нь хир буртгийг цэвэрлэх гэсэн утгатай. Хүн, Бурханы өмнө очихдоо муу муухай бүхнээс ангижран, цэвэр цэмцгэр очих ёстой. Абдэст ба гусүл угаалга нь намааз мөргөлөөс өмнө биднийг хир буртгаас цэвэрлэнэ гэсэн үг юм.
2. Нэжасэт тахаарэт буюу хир буртгийн цэвэрлэгээ: Намааз мөргөлийг үйлдэх гэж буй газар, намааз мөргөлийг үйлдэх хүний өмссөн хувцас нь цэвэрхэн байх ёстой. Гэгээн Элч маань /Аллахын хайр ивээлийг хүртэг/ "Намааз мөргөлийн түлхүүр бол цэвэрлэгээ" гэж хэлсэн байдаг. /Эбу Давуд, Цэвэрлэгээ, 31/61/
3. Сэтр-и аврэт: Биеийн доод хэсгийг хаах гэсэн үг юм. Намааз мөргөлийг үйлдэх хүний хаах, далдлах ёстой биеийн хэсгүүдээ сайтар далдалсан байх ёстой.
4. Истикбал-и кыблэ. Кабэ рүү чиглэн зогсох гэсэн үг юм. Зүрх сэтгэлээ Аллахт чиглүүлэх гэсэн утгыг илэрхийлдэг.
5. Цаг хугацаа: Намааз мөргөл болгон цаанаасаа заасан цаг хугацаатай байдаг. Тэр цаг хугацаанд нь үйлдэх ёстой юм. Унтаж өнгөрүүлсэн эсвэл мартсан тохиолдолд тухайн намааз мөргөлийг ойрын хугацаанд казаа хийх буюу нөхөж үйлдэх журамтай байдаг.



6. Ниеэт буюу зорих, шийдэх: Намааз мөргөл нь зөвхөн хэдэн үйлдлийг дараалуулан хийх бус юм. Тэр үйлдлүүдийг мөргөх зорилгоор үйлдэх нь чухал байдаг. Үүнийгээ өөрийн хэлээр тусгайчлан илэрхийлэх ёстой байдаг.

*“Ном сударт чамд зарлиг болгосон бүхнийг унш, намааз мөргөлийг зөв зүйтэй үйлд. Учир нь намааз мөргөл хүнийг ичгүүргүй байдлаас, муу муухай бүхнээс холдуулж, хамгаалдаг. Аллахыг дурсах нь мэдээж хамгийн том мөргөл юм. Аллах та нарын хийж байгаа бүхнийг мэдэж байгаа.” /Куран судар, Анкэбут бүлэг, ишлэл 45/*





## II. Намааз мөргөлийн рүкүнүүд

Намааз мөргөлийн нөхцөлүүдийг бүрдүүлсэн хүн намааз мөргөлийг үйлдэхэд бэлэн болсон байна гэсэн үг юм. Намааз мөргөлийг үйлдэх явцад үйлдэх ёстой зарим зүйлс байдаг. Эдгээрийг Намааз мөргөлийн рүкүнүүд гэж нэрлэдэг:

1. *Ифтитах тэкбири буюу эхлэл үг:* Намааз мөргөл бүрийг үйлдэж эхлэхдээ Аллахын ямар агуу, том болохыг илэрхийлсэн “Аллаху Экбэр” гэдэг үгээр эхэлдэг.
2. *Кыям буюу босоо байрлал:* Хүч тэнхэл нь хүрэлцээтэй хүн бүр намааз мөргөлийг босоо байрлалд, зогсоогоороо үйлдэх ёстой.
3. *Кыраат:* Куран судраас хэсэгчлэн унших хэлбэр.
4. *Рүкү буюу хагас тонгойсон байрлал:* Хоёр гараараа өвдгөн дээрээ тулаад Аллахын өмнө бөхийх хэлбэр.
5. *Сэждэ:* Дух, хамар, хөлийн хоёр өвдөг, хоёр гар, хоёр хөлөө газарт хүргэж Аллахын өмнө сөхрөх байрлал юм.
6. *Кадэ-и ахирэ:* Намааз мөргөлийн төгсгөл хэсэгт Эттэхияяату залбирлыг унших хэмжээний өвдгөө нугалан суух байрлал.

### Хадис

*Гэгээн Элч нэгэн өдөр нөхддөө “Хаалганы чинь өмнүүр урсдаг гол байсан бол та нар тэр голд өдөрт таван удаа усанд ордог байсан бол та нарт хир буртаг үлдэнэ гэж үү? хэмээн асуухад, нөхөд нь “үгүй” гэсэн хариултыг огохийг сонсоод “өдөрт таван удаа намааз мөргөлийг үйлдэх ч мөн үүний ижил юм. Аллах намааз мөргөлөөр нүглийг цэвэрлэдэг” гэж айлтгажээ.*

/Бухари, Мэвакит, 6/

Манай шашны үндсэнд хамтын болон хамт олонч сэтгэлгээ байдаг болохоор намааз мөргөлийг олуулаа хамтдаа үйлдэхийг илүү ихээр сайшаасан байдаг. Түүнчлэн зарим намааз мөргөлийн зайлшгүй олуулаа, бөөнөөрөө үйлдэх хэлбэрүүд ч мөн байдаг. Эдгээр нь долоо хоногт нэг удаа баасан гарагт үйлдэх намааз мөргөл ба жилд хоёр удаа үйлдэх баяр ёслолын намааз мөргөл юм.

### Абдэст угаалгын фарзууд

1. Гар, нүүрээ угаах
2. Гарын шууг тохойтой нь хамт угаах
3. Толгойныхоо дөрвөний нэг хэсгийг норгох
4. Хөлийг өсгийтэй нь хамт угаах

### Гусүл угаалгын фарзууд

1. Ам угаах
2. Хамрын дотор хэсгийг угаах
3. Бүх биеийг угаах

### Тэеммүм цэвэрлэгээний фарзууд

1. Цэвэрлэх гэж байгаагаа шийдсэнээ үгээр илэрхийлэх буюу ниеэт
2. Гарын алгаа хоёр удаа цэвэрхэн шороон дээр цохино. Эхний цохиолтоор нүүрээ, хоёр дахь цохилтоороо гарынхаа шуу хэсгийг арчина.




Зурган дээрх сүмийг сайтар судлан, сүм хариуцагч хүнээс зурган дээр тоогоор заасан сүмийн хэсгүүдийн нэрсийг сурч аваарай.

## Намааз мөргөлийг үйлддэг хүн …

- Муу муухай бүх үйлдлээс хамгаалагддаг.
- Аллахын ямар агуу болохыг дахин дахин илэрхийлснээр Түүнтэй нягт холбоос тогтоодог.
- Үргэлж Аллахыг санан дурсаж, өдрийн туршид үйл хөдөлгөөн бүрээрээ Аллахын таалалд нийцэхийг хичээдэг.
- Абдэст угаалыг үйлдэж ариун цэврийг сахиж, цэвэр цэмцгэр байх дадлыг эзэмшдэг. Мөн түүнчлэн абдэст угаалга нь түүний сэтгэл зүрхийг сэргээдэг.
- Тодорхойлон заасан хугацаанд намааз мөргөлийг үйлдэж, цаг хугацааг төлөвлөж сурна.
- Өдөр тутмын ажил үйлс, ачаалал ихтэй байдлаас хэсэг хугацаанд завсарлан Аллахтай харьцах аз жаргалыг эдлэнэ.
- Агуу Аллах Эзэний “Итгэгчид минь ээ, Тэсвэр тэвчээр гарган намааз мөргөлийг үйлдэж Аллахаас тусламж хүс. Аллах тэвчээр гаргасан хүмүүстэй хамт байх нь эргэлзээгүй.” /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 153/ хэмээх уриалгыг дагаж, ингэснээр саад бэрхшээлийн өмнө хүчтэйхэн зогсож чаддаг.
- Үйлдсэн намааз мөргөл нь түүний дотоод сэтгэлийг гэрэлтүүлж, зүрх сэтгэлийн гэрэл гэгээг нь нэмэгдүүлдэг.
- Бие, хэл, оюун ухаан, цаг хугацаа, байрлаж буй газраараа үзүүлэх бүх төрлийн талархлыг Аллахт илэрхийлэх боломжийг олж авдаг.

## II. ХИЧЭЭЛ

# Муу муухай зүйлсээс хол байхыг заан сургагч: Мацаг

### Аяат

*"Итгэгчид ээ, Аллахын эсрэг босохоос чинь сэргийлж мацгийг та нараас өмнө амьдарч байсан хүмүүс фарз болгосон шигээ та нарт ч мөн фарз болгож байна."*

/Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 183/

Рамазан сард барьдаг мацаг нь Исламын шашны үндсэн тулгууруудын нэг юм. Мацаг, мүкэллэф эрэгтэй, эмэгтэй хүмүүсийн үүр цайхаас өмнө буюу имсаакаас эхлээд мацаг тайлах цаг буюу ифтаарыг хүртэл санаатайгаар ямар нэгэн зүйлийг ууж идэхгүй, бэлгийн харьцаанд орохгүй байхыг хэлдэг. Мацгийг Аллахын таалалд нийцэхийн тулд барих ёстой.

Холын замд явж байгаа эсвэл өвчин туссан хүмүүс мацаг барихгүй байж болно. Гэхдээ түүний энэ шалтгаан үгүй болсны дараа тухайн өдрийн мацгийг нөхөх хэлбэрээр казаа мацаг барих ёстой юм. Мацаг барихад саад учруулахуйц байнгын өвчтэй байдаг хүмүүс мацаг бариагүй хоногийн тоогоор фидеэ хэмээх өглөгийг өгөх ёстой байдаг. Мацаг барих боломжгүй хүмүүс, мацаг барьж буй хүмүүсийг харж байхад нь өмнө нь идэж уухгүй байдаг нь мацаг барьж буй хүнийг болон Рамазан сарыг хүндэтгэж байгаагийн нэгэн илрэл байдаг. Ямар нэгэн зүйлийг санаатайгаар, мэдсээр байж идэх, уух, эсрэг хүйстэнтэйгээ бэлгийн харьцаанд орвол мацаг хүчингүй болдог.



**"Мацаг барих", "мацаг тайлах", "мацаг хүчингүй болох" гэдэг нь юу гэсэн үг вэ? Энэ үгсийн утгыг толь бичгээс эсвэл тайлбар номоос харж суруцгаагаарай.**

*Имсаак:* Мацаг барьж эхлэх цаг хугацаа. Үүр цайхаас өмнөхөн, өглөөний намааз мөргөлийн эхлэх цаг мөч юм.

*Ифтаар:* Мацаг дуусгавар болох, нар жаргаж, оройн намааз мөргөлийн цаг хугацаа эхлэх цаг мөч юм.

*Казаа:* Холын замд гарсан эсвэл өвчилсөн гэх мэтийн шалтгаантай үедээ барьж чадаагүй мацгаа Рамазан сар өнгөрсний дараа, хувь хүний өөрийн хүссэн цаг мөчид барьж чадаагүй өдрийнхөө тоогоор нөхөж мацаг барихыг хэлдэг.

*Фидеэ:* Цагт нь барьж чадаагүй, үргэлжийн шалтгаантай байсны улмаас байнга хойшлогдсон, нөхөж амжаагүй нэг өдрийн мацгийн оронд ьухайн хүний нэг өдөр идэх хоол хүнсний үнийг мөнгөн хэлбэрээр өөрөөсөө ядуу зүдүү хүнд өгөх эсвэл ядуу хүнийг нэг өдөр цатгахыг хэлдэг.

## Мацаг барьдаг хүн …

- Тусгай шагналыг хүртэх эрхийг эзэмшинэ. Гэгээн Элч, Аллахын “Мацаг бол миний төлөө хийх үйлдэл юм, тиймээс түүний хариуг /шан харамжийг/ Би хайрлах болно.” гэж хэлснийг /Бухари, Мацаг, 9/ бидэнд дуулгасан байдаг.
- Хүсэл сонирхлоо өөрийн дураар хязгаарласнаар хүн өөрийгөө жолоодох удирдлагыг хүмүүжүүлэх юм.
- Өлсөж, цангаж Аллахын өгсөн буян хишгээс хол байж чадвал хүний тэсвэр, тэвчээр нэмэгддэг. Гэгээн Элч маань “Мацаг бол тэсвэр тэвчээрийг хагастай тэнцүү” гэж айлтгасан байдаг. /Урамшуулах ба айлгах, 11/28/
- Өөрийнхөө хязгааргүй хүсэл, таашаалыг жолоодсноор хүмүүсийн тав тухыг алдагдуулах үйлдлийг таслан зогсоодог.
- Хэл яриагаа муу муухай үгнээс хол байлгадаг. Гэгээн Элч хэлэхдээ “хэн нэгэн та нараар оролдохыг хүсвэл *би мацаг барьж байгаа* гэж хэлээрэй” гэж хэлсэн байдаг. /Муслим, Сыям буюу Мацагууд, 163/
- Өөрөөсөө хэцүү байдалд байгаа хүмүүсийн байдлыг ойлгож, тэднийг гачигдлаас гаргахын тулд хичээл зүтгэл гаргана.
- Итгэж, шан харамжаа зөвхөн Аллахаас хүлээж мацаг барьсан болохоор түүний үйлдсэн нүгэл нь өршөөгдөнө гэдгийг мэдэж, амьдралынхаа үлдсэн хугацаанд цав цагаан хуудас нээж, муу муухай, нүглээс зайлхийдэг болно.



*Ислам шашинд сарнай нь хайрын илрэл юм. Үүнээс гадна ислам шашиныг үүсгэн үндэслэгч Гэгээн Мухаммедийн төрсөн өдрийг тохиолдуулан исламчууд бие биедээ сарнай бэлэглэдэг.*

## III. ХИЧЭЭЛ

# 1. Аллахын өгсөн зүйлээс түүний төлөө зарцуулах: Зэкаат өглөг

Исламын шашны үндсэн тулгууруудын нэг болох зэкаат өглөг нь хувь хүний өөрийн эд хөрөнгөөр үйлдэх мөргөл, залбирал юм. Зэкаат өглөгийг өөрийнхөө үндсэн хэрэгцээгээ хангаж дууссаны дараа хүнд өөрт нь илүү үлдээд нэг жилийн хугацаа өнгөрсөн эд хөрөнгө, мөнгөний тодорхой нэг хэсгийг нь /ихэвчлэн эд хөрөнгийн дөчний нэгтэй тэнцэх хувь байдаг/ жилд нэг удаа гажигдсан, ядуу зүдүү хүмүүст өгдөг. Зэкаат өглөг нь Куран судартүргэлж намааз мөргөлтэй хамт дурдагдсан байдаг. Тэгвэл зэкаат өглөг, Мусульманчуудын амьдралд намааз мөргөлийн хэмжээнд хүрэхээр чухал юм: ***"… Аллах, надад амьд явах хугацаанд минь намааз мөргөлийг үйлдэж, зэкаат өглөгийг өгөхийг зарлиг болгосон."*** /Куран судар, Мариам бүлэг, ишлэл 31/

Зэкаат өглөг нь баян чинээлэг хүний ядуу хүнд үзүүлж буй тусламж бус, ядуусын баян хүний эд хөрөнгөөс хүртэх эрх юм. ***"Эд хөрөнгөнөөс чинь тусламж хүссэн ба /нэр төрөө бодон хүсч чадахгүй/ хүсээгүй хүмүүс үүнийг хийх эрхтэй байдаг."*** /Куран судар, Зарияат бүлэг, ишлэл 19/ Баян чинээлэг хүн, зэкаат өглөгийг өгөхдөө өгч байгаа хүнээ эвгүй байдалд оруулахгүйн тулд өөрөөс шаардагдах бүхнийг хийх хэрэгтэй. Учир нь сайн үйлсийг хийгээд хүмүүсийг хэцүү байдалд оруулж байгаа бол хийсэн зүйл нь ямар ч ач тусгүй дэмий хоосон зүйл болж хувирдаг.

Зэкаат өглөг, эхэндээ эд хөрөнгө багасгах мэтээр ойлгогдож болох юм: гэхдээ зэкаат өглөг болгон өгсөн эд хөрөнгийг Аллах улам ихээр арвижуулж арвин, элбэг дэлбэг болно: ***"Эд хөрөнгөө Аллахын төлөө зарцуулсан хүн, долоон тариан түрүүг тарьж, түрүү бүр нь зуун ширхэг болж үржих үр тариа шиг юм. Аллах хүссэндээ олон арав дахиныг өгдөг. Аллахын хишиг буян арвин их бөгөөд тэр үнэн зөвийг мэддэг."*** /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 261/

### Аяат

*"Тэдний эд хөрөнгөөс, тэднээр өөрсдөөр нь ангижруулж, цэвэрлүүлэх өглөгийг аваад тэдний төлөө залбир…"*
/Куран судар, Тэвбэ бүлэг, ишлэл 103/

*"Итгэгчид, намааз мөргөлийг хүндэтгэлтэйгээр үйлдэж, үр ашиггүй ажлаас, хий дэмий үгсээс зайлсхийж, зэкаат өглөгийг харамгүй өгвөөс үнэхээр аврагдах болно.*
/Куран судар, Мүминүн бүлэг, ишлэл 1-4/

*Нэрт яруу найрагч Юнус Эмрэгийн зэкаат өглөгийн тухай дөрвөн мөртийн талаар өөрсдийн сэтгэгдлээ найз нөхөдтэйгээ хуваалц.*

*Эд хөрөнгө, мөнгөний эзэн*
*Энэ бүхний жинхэнэ эзэн нь хэн билээ*
*Эд хөрөнгө, мөнгө төгрөг бүгдээрээ худал хуурмаг*
*Хүн чи эдгээрээр өөрийгөө жаахан саатуул.*

## Зэкаат өглөгийг өгсөн хүн …

- Харамч, хувиа хичээсэн, ихэмсэг зан гэх мэтийн хүнд байдаг муу зан араншингаас өөрийгөө цэвэрлэдэг.
- Аллахын өгсөн буян хишгийн төлөө талархах ёстойгоо мэдэж, талархал зөвхөн үгээр илэрхийлэх зүйл биш гэдгийг ухаарах болно.
- Баян чинээлэг, ядуу зүдүү хүмүүсийн хоорондын эдийн засгийн тэнцвэргүй байдлыг үгүй хийхэд хувь нэмрээ оруулна. Ингэснээр баян, ядуу хүмүүс хоорондоо сэтгэл зүрхээрээ дотносож, харилцан хайр хүндэтгэлийг хөгжүүлж, нийгэмд эв найрамдалтай орчинг бий болгоход өөрийн хувь нэмрээ оруулдаг.
- Ард иргэдийн дунд гуйлгачин, хулгайч, халаасны хулгайч гэх мэтийн муу муухай, ичгүүртэй байдлыг багасгахад тус болдог.
- Нийгмийн өмнө хүлээсэн хариуцлагаа ухаарч, хамт олонч сэтгэлгээ нь хөгждөг. Хүний биеийн ганцхан эрхтэн өвчлөхөд хүний бие тэр чигээрээ өвддөг шиг, нийгэмд тулгарсан асуудлын төлөө санаа зовниж, үүнийг даван туулахын төлөө өөрийн хувь нэмрээ оруулдаг.
- Өөрийгөө эзэмшиж буй эд хөрөнгө, мөнгөний боол болохоос хамгаалдаг: өөрт байгаа эд хөрөнгийг жинхэнэ эзэн нь Аллах болохыг илэрхийлсэн болно.
- Гар сунган өгөх, хуваалцах, харилцан туслалцах, ах дүүгийнхээ зовлон зүдгүүрийг хуваалцаж, хамтдаа тэмцэх гэх мэтийн хүнлэг зан чанар, ач тустай үйлийг хийж өөрийгөө хөгжүүлэх болно. Гэгээн Элчийн "Өгч буй гар, авч байгаа гараас дээгүүр байдаг." /Бухари, Нэфэкат, 1/ гэсэн сайхан мэдээг сонсоод хувийнхаа зүгээс баярлах болно.



***"Багахан өглөг, их хэмжээний зовлон зүдгүүрийг хоодог" гэдэг үгийн утгыг найз нөхөдтэйгээ хэлэлц.***

# 1. Ариун газруудад зочлох: Хаж мөргөл

Исламын шашны үндсэн тулгууруудын нэг болох хаж мөргөл нь нэг талаас эд хөрөнгөөр, нөгөө талаасаа биеэр үйлдэх мөргөл, залбирал юм. Хаж мөргөл, жилийн тодорхой цаг мөчид Мэккэ хотод байгаа Кабэ болон бусад ариун газруудад зочлохыг хэлдэг. Арьс өнгө, яс үндэс, хэл яриа, нийгмийн байр суурь болон нас хүйсээрээ өөр өөр хүмүүс энэ зэрэгцэн нэг газар жилд нэг удаа цугларах үйл явдал юм.

Хаж мөргөлийн аянд гарсан хүн эхлээд Мэккэ хот дахь Кабэ, дараа нь Сафа, Мэрвэ, Араафат, Мүздэлифэ болон Мина гэдэг ариун газруудад зочилдог.

*"... Аян замд гарахаар хүч тэнхэлтэй хүмүүс Кабэг тойрон хаж мөргөлийг үйлдэх нь Аллахын хүмүүсээс хүссэн зүйл юм...*
/Куран судар, Ал-и Имран бүлэг, ишлэл 97/



***Эргэн тойрон, ойр дотны хүмүүсээс чинь хаж мөргөлийг үйлдсэн хүн байвал ямар газруудад зочилж, өөрт нь юу мэдрэгдсэнийг асуугаарай.***

Мэккэгийн эргэн тойрон дахь ***микат*** гэдэг газрууд, ***харэм*** бүсийн хил хязгаарыг тодорхойлдог. Энэ газар руу орохдоо өмсөж буй хувцас, гутал, оймсоо тайлж хоёр алчуураар өөрийгөө ороодог: хаж мөргөлийг хийхээр шийдсэнээ үгээр илэрхийлж, тэлбиеэ уншдаг. Ингээд ихрамд орж, хаж мөргөлийг эхлүүлсэн болдог. Хаж мөргөлийн саруудад хаж мөргөлийн ***мэнасик*** буюу мөргөл үйлдэх газруудад руу шаардлагын дагуу мөргөлийг үйлддэг. Хаж мөргөлийг үйлдэх хувь тавилан өөрт нь тохиосонд Аллахт талархал илэрхийлж тахилга өргөснөөр хаж мөргөл дуусгавар болдог.

## Хаж мөргөлийн фарзууд

**Ихрам:** Хаж мөргөлийг үйлдэхээр шийдсэн, үүнийгээ үгээр илэрхийлсэн хүн, жирийн амьдралынхаа явцад хийж үйлддэг, цэцэг таслах, мод тайрах, үс сахлаа хусах, оёостой хувцас өмсөх, ан хийх гэх мэтийн зарим үйлдлийг хаж мөргөлийг үйлдэх хугацаандаа хийхгүй байх, эдгээрээс зайлсхийхийг хэлдэг.

**Кабэг тойрон залбирах буюу таваaф хийх:** Хажэрүлэсвэд /Кабэ дотор байдаг алдартай хар чулуу/-ийн байдаг булангаас эхлээд Кабэгийн эргэн тойронд зохих журмын дагуу долоон удаа тойрон эргэхийг хэлдэг.

**Араафат дээр вакфэ хийх буюу байрлах:** Хаж мөргөлийг үйлдэж Хаж цолыг хүртэж байгаа хүмүүсийн, Мэккэ хотын зүүн өмнөд хэсэгт байрладаг Араафат гэдэг газар ирж, Тахилгын баяраас нэг хоногийн өмнө энд байрлахыг хэлдэг.

**Тэлбиеэ**

*Зарлигийг чинь даган гүйцэтгэе Аллах минь, гүйцэтгэе...*
*Зарлигийг чинь даган гүйцэтгэе юутай ч эн зэрэгцэшгүй эзэн минь! Гүйцэтгэе..*
*Ганцхан чамайг магтан дуулъя, бүх магтаал сайшаал чиний төлөө...*
*Надад ирсэн буян хишиг бүхэн чамаас ирсэн, бүх юм чинийх...*
*Чамтай эн зэрэгцэх юу ч байхгүй билээ.*

Тахилга өргөх мөргөл нь хувь хүн болон нийгэм талаасаа олон төрлийн ашигтай мөргөл юм. Тахилга өргөсөн хүн Аллахт үнэнч байгаагаа илэрхийлж, нөгөө талаасаа нийгэмд ах дүүгийн харилцаа холбоо, харилцан туслалцах сэтгэлгээг хөгжүүлэхэд хувь нэмрээ оруулах ач холбогдолтой юм.

## Хаж мөргөлийг үйлдсэн хүн ...

- Энгийн хувцас өмсөж, бусад хаж нартай ижил нөхцөл байдалд байснаар хүмүүсийн тэгш эрхтэй, эн тэнцүүг илүү ихээр ойлгох болно.
- Албан тушаал, цол хэргэм, эд хөрөнгө гэх мэтийн бодит зүйлс нь өнөөдөр хүнд байвч маргааш байхгүй болж болохыг ухаарч, ингэснээр шударга ханддаг болно.
- Арьс өнгө, яс үндэс, хэл яриа, нийгмийн байр суурь болон нас хүйсийн ялгаа нь түр хугацааных бөгөөд тийм ч чухал хэрэг бус болохыг ойлгоно. Исламаас үүдэлтэй ах дүүгийн харилцааны эргэн тойронд бүх хүн төрөлхтөн хоорондоо танилцан, дотносохын ач холбогдлыг ойлгоно.
- Аллахын өмнө хүн болгон шүүгдэх махшэр өдрийг санаж, нөгөө ертөнцийн амьдралд өөрийгөө бэлтгэх ухамсартай болдог.
- Тэсвэр тэвчээр, хүндрэл бэрхшээлтэй тэмцэж, олуулаа хамтдаа хөдөлж, харилцан туслалцаж, дотносох сайхан шинж чанарыг эзэмшинэ.
- Аллахын өөрт нь өгсөн эрүүл мэнд, авьяас чадвар, эд хөрөнгө, мөнгө гэх мэтийн буян хишигт талархсан болно.
- Гэгээн Элч болон түүний анд нөхдийн амьдарч, аж төрж байсан газруудад зочилж, тэдний үлдээсэн сургамжийг илүү ихээр ойлгох болно. Шашны хувь хүнд ногдох үүрэг талаас гадна нийгэмд хүлээсэн үүрэг хариуцлага байдгийг анзаарч, нийгмийн өмнө хүлээх үүргээ биелүүлдэг болно.



*Султан Ахмет исламын сүм. Истанбул. Турк*

# Хүмүүжил, ёс суртахуун



## Судал- Шинжил- Бод

1. Хүмүүжил, ёс суртахуун, ач тус, эрхэм чанар, ааш зан гэдэг үгсийн дэлгэрэнгүй утгыг толь бичиг, тайлбар номуудаас судлаарай.
2. Ёс суртахуун сайтай хүн болохыг өөртөө зорилго болговол бид юу хийх ёстой вэ?
3. Нэртэй хүний амьдралын тухай судалгаа хийж, түүний үлгэр жишээ зан байдлыг найз нөхдөдөө ярьж өг.
4. Чамд таалагддаг хамгийн сайхан зан байдлын талаар бодож, чамд ямар ач тустай болохыг хэлээрэй.
5. Өөртөө болон гэр бүлийнхнийхээ өмнө ёс суртахууны үүргээ ухаарсан Мусульман хүн юу хийдэг вэ?
6. Гэгээн Элчийн "Хүүхэд бүр эхээс төрөхдөө Мусульман төрдөг" / Муслим, Хувь тавилан, 25/ гэдэг үгээс юу ойлгож байна?
7. Эргэн тойрныхноосоо ярилцлага авч Гэгээн Элчийн өндөр ёс суртахуунаас тэдэнд төсөөлөгдөж байгаа зүйлсээ хэлэхийг хүсээрэй.
8. Эргэн тойрныхоо болон бүх хүн төрөлхтөний өмнө үүрэг хариуцлагаа ухамсарладаг Мусульман хүн юу хийдэг вэ?
9. Гэгээн Элчийн хүн төрөлхтөнтэй салах ёс гүйцэтгэн хэлсэн үгийг уншиж, ёс суртахууны талаарх захиасыг нь олж тэмдэглээрэй.
10. Нэг найздаа хүмүүжил, ёс суртахуун сайтай байх нь хүнд ямар ашиг тустай байдаг тухай ярьж өгөөрэй.

## Амьдралын цуурай

Нэгэн эр хүүтэйгээ хамт адуур алхаж явжээ. Хүү нь гэв гэнэт бүдэрч унажээ. Хүү унахдаа "ааaax" хэмээн дуу алдаж гэнэ. Тэртээд харагдах уулын оройд "ааaax" хэмээх дуу цуурайтан сонсогджээ. Маш ихээр гайхсан хүү "Чи хэн бэ?" гэж асуужээ. "Чи хэн бэ?" гэсэн дуу дахин давтагджээ. Үүнийг сонссон хүү уурлаж: "Чи бол хулчгар амьтан" гэж хашхирчээ. Уулын оройноос ирсэн дуу "Чи бол хулчгар амьтан" гэсэн дуу байлаа. Хүү аав руугаа эргэн хараад : "Аваа юу болоод байна вэ?" гэж асуув. Аав нь уулын орой руу "Би чамайг шүтэн бишрч байна" гэж хашхирчээ. Тэдэнд ирсэн хариу "Би чамайг шүтэн бишрч байна" байлаа. Аав нь дахин хашхирч "Чи бол хамгийн гайхалтай" гэхэд хариуд нь "Чи бол хамгийн гайхалтай" гэж байв. Хүү маш ихээр гайхаж байсан ч, үүнийг юу болохыг ойлгож чадахгүй байлаа. Аав нь түүнд "Хүү минь, үүнийг цуурай гэдэг юм. Энэ бол үнэн хэрэгтээ амьдрал юм. Амьдрал, үргэлж чамд, чиний өгснийг л эргүүлж өгдөг юм." гэж тайлбарлажээ.

Хүмүүс бол бие биеийнхээ толь нь байдаг. Бидний амьдралыг болон бусадтай харилцах хэлбэрийг маань бие биедээ хэрхэн харьцаж байгаа бидний харилцаа тодорхойлдог. Бидэнд хүмүүс яаж хандахыг бид хүсч байдаг билээ, бид ч гэсэн хүмүүст тэгж л хандах ёстой. Юу олж харахыг хүснэ, түүнийгээ л өгдөг байх хэрэгтэй: Хайр хүлээж байгаа бол хайр, элдэг зөөлөн ааш хүлээж байгаа бол элдэг зөөлөн ааш, хүндэтгэл хүлээж байгаа бол хүндэтгэлийг үзүүлэх хэрэгтэй. Юутай учрахыг хүсэхгүй байгаа билээ, түүнийгээ л хийхгүй байх хэрэгтэй. Дайсагнал хүсэхгүй байгаа бол бусадтай дайсагнахгүй байх хэрэгтэй, хувиа хичээсэн хүн хармааргүй байгаа бол чи өөрөө хувиа хичээсэн зан гаргахгүй байх хэрэгтэй. Шударга бус хандлага хүсэхгүй байгаа бол шударга бус байдлаас өөрөө зайлсхийх хэрэгтэй.

**Алтан дүрэм**

Чамд хүмүүс яаж хандаасай гэж хүсч байна, чи ч гэсэн хүмүүст тэгж л ханд.

*Аяат*

*Бидний хайртай Гэгээн Элч маань ийнхүү айлтгажээ: "Та бүхнээс хэн нэг нь өөрийнхөө төлөө хүсч байгааг ах дүүгийнхээ төлөө хүсэхгүй л байгаа бол үнэхээр итгэсэнд тооцогдохгүй."*

/Бухари, Итгэл үнэмшил, 7/

I. ХИЧЭЭЛ

## 1. Ислам бол хүмүүжил, ёс суртахуун

Сайхан хүмүүжил гэдэг нь зөв зарчим хүний зан байдалд тусч, зөв зан байдлыг дадал болгон хувирахыг хэлдэг. Исламын шашны хамгийн чухал зорилго нь хүмүүсийг сайхан хүмүүжилтэй болгож, төлөвшүүлэх явдал юм. Гэгээн Элч маань ***“Би хүмүүст сайхан хүмүүжлийг төлөвшүүлэхээр ирсэн юм”*** гэж хэлсэн байдаг. /Муватта, Хүснүл-Хулк, 8/

Аливаа Мусульман хүний үнэ цэнэ хүмүүжил, ёс суртахуунаараа хэмжигддэг. Гэгээн Элч маань ёс суртахуун, хүмүүжил сайтай хүмүүст хайртайгаа мэдэгдэж, “Аллахын хамгийн ихээр хайрладаг хүмүүс хэн бэ?” ***гэсэн асуултад “Хамгийн сайн сайхан ёс суртахуунтай хүмүүс”*** гэж хариулсан байдаг. /Урамшуулах ба айлгах, 4/182/

Исламын шашин, итгэл үнэмшил, мөргөл залбирлын үндэслэлүүдээрээ хүмүүсийг муу муухай ааш арашин, дадал зуршлаас ангижруулж сайн сайхан хүмүүжил, ёс суртахуунтай болгохыг зорьдог. Өмнөх бүлгүүдэд Аллахт, тэнгэр элч нарт, ариун судруудад, элч нарт, нөгөө ертөнцийн амьдралд, хувь тавилан, зураг төөрөгт итгэж, намааз мөргөлийг үйлдэж, мацаг барьж, хаж мөргөлийг үйлдэн зэкаат өглөгийг өгсөн хүний эзэмшсэн сайхан зан чанаруудыг судалж сурцгаалаа. Үүний зэрэгцээ хувь хүний итгэл үнэмшил, мөргөл залбирал нь тухайн хүний зан чанар, ёс суртахуун, хүмүүжилтэй нягт холбоотой байдаг. Аллахын таалалд хүрэх зам сайн зан чанар, сайхан хүмүүжлийг эзэмшихээс үүдэлтэй.

*“Хэн сайн үйлс хийж, өөрийгөө Аллахт даатгана, тэр хамгийн бат бох бариулаас барьсан нь эргэлзээгүй. Бүх ажил үйлсийн төгсгөл Аллахт хүрдэг.”*
/Куран судар, Локмаан бүлэг, ишлэл 22/

Итгэл үнэмшил, мөргөл залбирлын үндэс суурийг Куран судраас болон Гэгээн Элчийн сүннэтүүдээс суралцаж болдог шигээ сайн сайхан, ач тустай зүйлс, муу муухай, хор хөнөөлтэй зүйлсийн тухай ч мөн адилхан эх сурвалжаас суралцаж болох юм. Сайхан

хүмүүжил, сайн ёс суртахууны эзэн болохын тулд Аллахын зарлигийг нэг бүрчлэн дагаж, түүний хориглон цээрлэсэн зүйлсээс хол байх хэрэгтэй. Энэ зарлиг, хорио цээрлэлүүд нь бүгдээрээ өөр хоорондоо холбоотой зүйлс юм.

Бидний эзэмшсэн сайн дадлууд нь өөр сайхан ааш занг дагуулж, муу муухай ааш зангаас хол байж, тэднээс ангижрахад тус болдог. Жишээ нь, шударга байхыг хичээдэг хүн бусдын эрхийг хүндэтгэдэг. Ээж, аав, найз нөхөд, хамаатан садан, өөрөөсөө бага насны, өөрөөсөө ахмад насны хүмүүст болон Аллахын бүтээсэн бүх зүйлст хүндэтгэлтэй ханддаг. Аллахыг хүндэтгэх сэтгэл нь түүнд үүрэг хариуцлагыг нь сануулдаг.

Далавч нь гэмтсэн шувуунд, ганцаараа уйлаад сууж байгаа хүүхдэд, өөрөөс нь тусламж хүссэн хүмүүсийн өмнө өөрийгөө хариуцлага хүлээж байгаагаа мэддэг. Хувиа хичээсэн зангаас холдож, өгөөмөр ариун сэтгэлээр хандаж эхэлдэг. Эргэн тойрондоо эелдэг зөөлөн, хүлээцтэй хандаж, өөрт байгаа зүйлсийнхээ төлөө Аллахт талархлаа илэрхийлнэ. Түүний талархал итгэл үнэмшлийг, эр зоригийг нэмэгдүүлдэг.

Шударга бус үйлдэл, дарамт шахалттай зоригтойгоор тэмцэж, тэмцэх тусам идэвх чармайлт, тэсвэр тэвчээр нь хөгждөг. Тэсвэр тэвчээр, түүнийг атаа чөтөөнөөс хол байлгадаг: ингэснээр муу бүхнийг сайнаар хааж, таслан зогсоож сурна. Хэлсэн үгэндээ хүрдэггүй нөхөртөө, өөрт нь амласан зүйлээ биелүүлж үлгэр жишээ болдог.

Хэлсэндээ хүрсэн болохоороо хүндэтгэл хүлээж, хүмүүстэй дотно нөхөрлөх болно. Нөхөрлөл түүнийг атаархлаас холдуулдж, ач тус мэддэг байхыг зааж сургадаг. Өөрт нь болон нийгэмд ач тусаа өгсөн хүмүүсийн ач тусыг мэдэж, эргүүлэн тэдэнд өөрийн тусыг хүргэнэ. Хүч хөдөлмөрийн үнэ цэнийг мэдэж, хэнийг ч, юуг ч ад үзэхгүй байх болно. Амьдралд өөдрөг хандаж, аз жаргалтай амьдарч эхэлнэ. Найз нөхдөө баяртайгаар мэндэлж, өөрийнхөө аз жаргалыг эргэн тойрныхонтойгоо хуваалцдаг болно.

*Бидний хайртай Гэгээн Элч маань: "Багачууддаа хайрлаж, эелдэг зөөлөн ханддаггүй, мөн ахмадуудынхаа үнэ цэнийг мэддэггүй хүмүүс манай хүн биш."*
/Эбу Давуд, Ёс суртахуун, 58/

## 2. Ёс суртахууны эх үүсвэр Гэгээн Элч Мухаммэд (Аллахын таалалд нийцэх болтугай)

*Аяат*

*"Тангараглаж байна, Аллахын Элчид та нарт: Аллахт болон нөгөө ертөнцийн эхлэл өдөртэй уулзахад найдах, Аллахыг маш ихээр дурсдаг хүмүүст үлгэр жишээ үйлдлүүд олон бий."*
/Куран судар, Азхаб бүлэг, ишлэл 21/

Гэгээн Элч маань Аллахын хэлснийг хүмүүст дамжуулах үүргээ биелүүлэх явцдаа Аллахын хэлсэн бүхнийг амьдрал дээрээ хамгийн сайхнаар гүйцэтгэн биелүүлдэг хүн байлаа. Түүний амьдрал тэр чигээрээ бидэнд юуг, яаж хийх тухайд хөтөч болдог. Бид, ямар ч байдалд орсон байлаа, түүний амьдралаас жишээ авч болох ба өөрсдийгөө Гэгээн Элчийн удирдлага дор чиглүүлж болох юм.

Тэр, ямар үед, юу хийдэг байсан бэ? Түүний амьдралын тухай суралцах бүрт та нарт тэр яаж зам заахыг нь нээж мэдэх болно. Та нарын амьдрал дээр тулгарч болох байдлуудад Гэгээн Элчээс та нарт үлгэр жишээ болохоор хэдэн жишээг толилуулж байна:

- Чи баян чинээлэг байхдаа Гэгээн Элчийн худалдаа наймаа хийж, тэмээн жинг удирдан авч явж байх үеийн өглөгч, өгөөмөр сэтгэлийг сана.
- Чи ядуу зүдүү үедээ Гэгээн Элчийн эх нутаг, эд хөрөнгөө орхин Мэккэ хотоос Мэдинэ хот руу их нүүдэл хийсэн үеийн түүний тэсвэр тэвчээрийн тухай бод.
- Ангийн дарга болсон үедээ тэр үеийн нэртэй, алдартай хүмүүс Гэгээн Элчийг хэрхэн дагаж, Гэгээн Элч тэдэнд яаж эрх тэгш хандаж байсныг сана.
- Өөрийгөө сул дорой гэж бодсон, ганцаардсан үедээ Гэгээн Элчийн Мэккэ хотод туулж өнгөрүүлсэн хүнд хэцүү, дарамт шахалттай үеийг нүднийхээ өмнө авчир.

- Ямар нэгэн ялалтыг байгуулсан үедээ Гэгээн Элчийн удирдсан Бэдиир, Хунэений дайн болон Мэккэгийн дайснуудаа хэрхэн ялсан өдрүүдийг бодож, түүний гаргасан зан байдлаас өөртөө сургамж ав.
- Ялагдсан үедээ Гэгээн Элчийн Ухуудын дайны үеэр шэхид /Аллахын төлөө амь үрэгдсэн/ болсон ба хүндээр шархадсан нөхдийнхөө дунд сэтгэл гонсойн алхалж, гэхдээ итгэл найдвараа алдаагүйг сана.
- Хэн нэгэнд ямар нэгэн зүйлийг зааж сургаж байгаа бол Гэгээн Элчийн сүмд найз нөхдөдөө яаж багшилж байсныг сана.
- Хэн нэгнээс ямар нэгэн зүйлийг сурч байгаа бол Гэгээн Элчийн Жэбраил тэнгэр элчийн өмнө яаж өвдөг сөхөрч шашны мэдлэгийг сурч байсныг сана.
- Чамд туслах хэн ч байхгүй үед шударга ёсыг тогтоож, сайн сайхныг чанга дуугаар хашхирахыг хүсвэл Мэккэ хотод сул дорой байсан ч гэсэн Гэгээн Элчийн шударга ёс, үнэн зөвийг хэрхэн тунхагласныг сана.
- Ямар нэгэн үйл явдал, тоглоомын шүүгч болсон үедээ Исламын шашнаас өмнө, Курэешийн удирдагчид хоорондоо дайтах гэж байхад нь Хажэрүлэсвэд хэмээх хар чулууг байранд нь тавихад Гэгээн Элчийг тэд яагаад шүүгчээр тодорхойлогч болсныг болон Гэгээн Элч шүүгчийн хувьд ямар шийдвэр гаргасан тухай эргэцүүлэн бод.




***Найз нөхдийнхөө хамт Мусульман хүний өөрийнхөө болон гэр бүлийнхнийхээ өмнө хүлээсэн үүрэг хариуцлагыг бодоцгоо.***
***Бүгд цагаан толгойн үсгийн дараалаар тэр үсгээр эхэлсэн өгүүлбэр зохио.***

***Жишээ нь:***
***/А/ Аллахт мөргөж залбирах нь Мусульман хүний үүргийн нэг мөн.***
***/Б/ Багачуудаа хайрлаж, ахмадуудаа хүндэтгэлтэй байх нь Мусульман хүний нэгэн үүрэг юм.***
***Өөрийнхөө ээлжин дээр өгүүлбэр зохиож чадаагүй нэг нь энэ тоглоомоос хасагдах болно.***

II. ХИЧЭЭЛ

# Өөрийнхөө болон гэр бүлийнхнийхээ өмнө хүлээсэн бидний үүрэг

*Аяат*

*"Чиний Бурхан өөрөөсөө өөр хэнд ч мөргөн залбирахгүй байхыг, эцэг эхдээ сайн хандахыг хатуугаар зарлиг болгосон. Хэрвээ тэндээс аль нэг нь эсвэл хоёулаа хөгширч, чам дээр ирвэл тэднийг "үфффф" ч гэж бүү тээршээ. Тэднийг бүү загна, тэдэнд зөөлөн, эелдэг ханд. Тэдэн зөөлөн хандаж, хүлцэнгүйгээр тэднийг хайрлаж "Бухан минь, намайг бага байхад асарч хамгаалж байсан шигээ тэднийг ч мөн асарч хамгаалаач." гэж тэдний төлөө залбир.*

/Куран судар, Исраа бүлэг, ишлэл 23-24/

Аллахын цаг үргэлж бүхнийг харж, хийж байгаа бүхнийг мэдэж, ил-далд бүхнийг мэдэж байдагт бид итгэдэг болохоор үүнийгээ өөрсдийн үйл хөдлөлдөө тусгах хэрэгтэй. Энэ итгэл нь хүнийг өөрийн хийсэн зүйлийнхээ хариуцлагыг хүлээх, үүрэгт ажлаа ёсчлон биелүүлэхэд чиглүүлдэг. Үүнийг хариуцлага гэж нэрлэдэг. Аллахт болон бусад хүмүүст, Аллахын бүтээсэн бүх зүйлсийн өмнө бид хариуцлага хүлээсэн шигээ өөрийнхөө болон гэр бүлийнхнийхээ өмнө хүлээсэн хариуцлага гэж бидэнд бий. Хүн, бусдын өмнө хүлээсэн үүрэг хариуцлагаа гүйцэтгэдэг байхын тулд эхлээд өөрийнхөө өмнө хүлээсэн үүргээ гүйцэттэх ёстой.

"Чамд зарлиг болгосон шиг үнэн зөв бай."
/Куран судар, Хууд бүлэг, ишлэл 112/

"... Өөрөө өөрийгөө аюул руу бүү түлх"
/Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 195/

Гэгээн Элч маань "Бүх хүүхдүүд эхээс төрөхдөө Мусульман төрдөг" гэж хэлсэн байдаг. Бидэнд хадгалаастай байдаг цэвэр ариун, үнэн зөв зан чанарыг хамгаалах нь бидний үүрэг хариуцлагын нэг мөн. Итгэж үнэмших нь хүний хамгийн үндсэн хэрэгцээ юм. Хүн гагцхүү итгэл үнэмшилтэй байж л амар амгаланг олж авч чадна. Бидний сэтгэл санаа сайн сайхан зан байдалтай үед л амар тайван байж чадна.

Хүний оюун ухаан, ухамсрын хэрэгцээ нь мэдлэг юм. Мэдлэг, итгэл үнэмшилтэй нийлж, хамтдаа хүнийг муу муухай бүхнээс хамгаалдаг.

Мэдлэг эзэмших чадвар нь хүнд заясан хамгийн том буян хишиг юм. Энэ чадвараа ашиглаагүй хүн өөрийнхөө оюун ухаанд шударга хандаагүй учраас Аллахын өгсөн буян хишигт талархаагүй болох юм.

Хүн, мэдлэг ба итгэл үнэмшлийн эзэн учраас мөргөл, залбирлаа үйлдэх ёстойгоо ухаарах хэрэгтэй. Мөргөлүүд нь Аллахыг хүндэтгэж байгаагийн нэгэн илрэл болохын зэрэгцээ тухайн хүний энэ хорвоогийн болон нөгөө ертөнцийн амьдралын болзол юм. Энэ хорвоогийн болон нөгөө ертөнцийн амьдралдаа аз жаргалтай байхыг хүссэн хүн өөрийнхөө өмнө хүлээсэн үүргийнхээ хамгийн чухал үүргийн нэг болох мөргөл, залбирлуудаа ёсчлон биелүүлэх хэрэгтэй.

Энэ бүх үүргээ биелүүлэхийн тулд хүн, биеийнхээ эрүүл мэндэд анхаарах үүрэгтэй. Бидний бие махбодь, эрүүл мэнд бол Аллахын бидэнд түр хугацаагаар даатгаж өгсөн зүйлс юм. Бид бүгдээрээ энэ зүйлсийг хамгаалах үүрэгтэй. Гэгээн Элч маань "Чиний бие махбодь чамаас хариу нэхэх болно" гэж хэлсэн байдаг. /Тач, 2/100/

Хүн, юуны түрүүнд ойр дотныхоо хүмүүсийн өмнө хүлээсэн үүргээ биелүүлэх ёстой. Энэ хүмүүс бол ээж, аав юм. Бид ээж, аавыгаа үг яриагаараа, үйл хөдлөлөөрөө гомдоолгүй, тэдэнд элдэг зөөлөн хандаж, тэдний хүсэлтийг биелүүлэхийг хичээх нь бидний хамгийн чухал үүрэг юм.

***"Аллахын хамгийн их сайшаадаг үйлдэл бол цаг тухайд нь үйлдсэн намааз мөргөл болон ээж аавдаа үзүүлсэн сайн үйлс байдаг."***

/Тирмизи, Салаат, 127/176/

## Өөрийнхөө болон гэр бүлийнхнийхээ өмнө хүлээсэн ёс суртахууны үүргээ мэддэг Мусульман хүн …

- Хийж буй ажлаа хамгийн сайнаар хийхийг хичээдэг. Учир нь Аллах болон өөрийнх нь сэтгэл түүнийг шүүх болно.
- Өөрт нь сургасан зүйлийг хамгийн сайн сайхнаар сурахыг хичээж, өөрийн мэдлэгээ баяжуулахыг хичээдэг.
- Зөвхөн бусдад бус өөртөө ч мөн шударга ханддаг.
- Элбэг дэлбэг, бялхаж байгаа үедээ талархаж, гачигдал хосдолтой үед шантарч няцдаггүй. Өөрт тохиолдсон бүхэн нь түүний хувьд сайн талтай гэдгийг мэддэг.
- Өөрийн хүчин чадлаас давах зүйлийн өмнө хариуцлага хүлээхгүй гэдгээ мэддэг. Хариуцаж буй зүйлийнхээ шаардлагыг биелүүлж чадахгүй байх хэмээн санаа зовнидоггүй. Учир нь "Аллах хүний хүчин чадал нь хүрэхээр зүйлд хариуцлагад татах болно." /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 286/ гэсэн байдаг.
- Сайн, муу хийсэн зүйлийнхээ хариуг нэг л өдөр амсахыг мэдэж, гэр бүлийнхээ өмнө хүлээсэн үүргээ бусдад тохохыг хичээддэггүй.
- Хувиа хичээсэн зангаас зайлсхийж, гэр бүлийн гишүүддээ хайр хүндэтгэлтэйгээр хандаж, дотносдог. Энэ үйлдэл нь тэдний харилцаанд эерэг нөлөө үзүүлдэг юм.
- Гэгээн Элчийн амьдралыг өөртөө үлгэр жишээ болгодог. Гэр бүлийнхэнтэйгээ болон хамаатан садантайгаа харьцах харьцаандаа түүний үйлдлээс жишээ аван анхаарал тавьдаг.
- Асуудалтай тулгарсан үедээ шантарч няцалгүй, даван туулахыг хичээдэг.
- Бүдүүлэг, ухамсаргүй зан байдал нь эр зориг бус, эрээ цээргүй, ухаангүй үйлдэл болохыг мэддэг.
- Үргэлж үнэн зөвийг хийхийг хичээдэг.

***Өөрийгөө мөрөөдлийнхөө мэргэжлийн эзэн болсон байна гэж төсөөл.***
***Эмч, инженер, багш, номлогч, нисэгч, уран барилгачин…***
***Үүрэгт ажлаа хийж байхдаа юуг анхаарах хэрэгтэйгээ тодорхойлж хэл.***

**Доорх байдлуудыг хэлэлц**

- Өөрийн бисийн эрхтэнүүдийн үүргийн талаар бод. Бидний эрхтэнүүдээс аль нэг нь үүргээ биелүүлэхгүй бол бид ямар байдалд орох вэ?
- Гэр бүлийн гишүүдэд оногдох үүрэг юу вэ? Тэд үүргээ биелүүлэхгүй бол юу болох вэ?

- Хэзээ ч, хэний ч эсрэг шударга хандлагаа орхигдуулдаггүй байсан .
- Үрэлгэн зан, харамч байдлаас зайлсхийдэг.
- Ахмадуудаа болон багачуудаа энэрэнгүй зөөлөн, тэсвэр тэвчээртэй, хүндэтгэлтэй ханддаг.
- Сөрөг үйл явдлын эсрэг өөрийгөө хором төдийд хариу үйлдлээс хамгаалж, аливаа үйл явдалд яарч сандралгүй, амар амгалан ханддаг. Шийдэмгий, зоригтой ханддаг.
- Амьдралаа Аллахын тодорхойлсон хэмжүүрт тохируулан зохицуулж, айж эмээлгүй, анхаарал болгоомжтойгоор эцсийг нь хүртэл явж, саад бэрхшээлийг тэсвэрлэдэг.
- Ах дүүдээ болон бусдад атаархдаггүй, бүгдэд хүлээцтэй, зөөлөн ханддаг.
- Бүх зан байдал, үг яриагаараа дотно сэтгэлгээг төрүүлдэг.

***Хүний зан байдлын зарим жишээнээс дор дурдлаа. Сайн Мусульман хүнд тохирох зан байдлын хойд талд зов буюу З, тохирохгүй зан байдлын хойд талд буруу буюу Б үсгийг тавина уу.***

( ) Хулгай хийдэггүй
( ) Хов хэлж, хий хоосон ярьж явдаг
( ) Мөрийтэй тоглодоггүй
( ) Хувиа хичээж, үргэлж өөрийгөө боддог
( ) Эргэн тойрныхондоо туслалцаа үзүүлдэг
( ) Бусдын эд зүйлсийг зөвшөөрөлгүй авч, хэрэглэдэг
( ) Өөрийн ашиг сонирхлыг горилж, бусдынхыг тоодоггүй
( ) Өөрт нь хор нөлөө учруулах зүйлийг уудаггүй
( ) Өөрт нь даатгаж орхисон бусдыг эд зүйлсийг хамгаалдаггүй
( ) Бусдын эрхийг зөрчихөөс эмээж, хэнд ч шударга бусаар хандахгүй
( ) Хориглон цээрлэсэн зүйлсийг иддэггүй, зөвшөөрсөн зүйлсийг иддэг
( ) Хэлсэндээ хүрдэггүй
( ) Хэмжүүр, жинлүүрээ буруу тохируулдаг
( ) Өнчин өроосон хүмүүсийг хамгаалдаг
( ) Тэвчээргүй, яаруу сандруу
( ) Уулзсан хүнээ хуурдаг
( ) Эхнэр/нөхрөө хуурдаггүй
( ) Байнга инээмсэглэн харьцаж, хэнийг ч тээршээдэггүй
( ) Авилгал авч, өгдөггүй
( ) Хүнээс авсан өр, зээлдээ үнэнч бус
( ) Хийсэн сайн үйлээрээ хүмүүсийг хэцүү байдалд оруулдаг
( ) Аливаа зүйлд энэрэнгүй зөөлөн ханддаг
( ) Худал хэлдэггүй

## III. ХИЧЭЭЛ

# Эргэн тойрныхон болон бүх хүмүүсийн өмнө бидний хүлээсэн үүрэг

Исламын ёс суртахуун нь хүн бүрийн эрхэнд хүндэтгэлтэй хандахыг шаарддаг. Хүн бүр амьд явах, зөв замаар эд хөрөнгөтэй болох, хувь хүнийхээ хувьд хүндэтгэл хүлээх, бусад хүмүүсээс тэгш хандлагыг хүртэх, хувийн амьдралаа халдашгүй байлгах, идэж-уух-байрлах гэх мэтийн үндсэн хэрэгцээгээ хангах эрхтэй байдаг.

*Гэгээн Элч маань "Хамгийн сайн хүн хэн бэ?" гэсэн асуултад "Хүмүүст ач тустай хүмүүс" гэж хариулсан байдаг.*
/Жамиус-Сагир, 9/47/

Мусульманчууд бие биеийнхээ болон бүх хүмүүсийн эрхэнд хүндэтгэлтэй ханддаг. Тэр ч битгий хэл, ах дүүгийн харилцаатай гэдэг утгаараа бие биеийнхээ зовлон зүдгүүрийг даван туулахад нь тусалж, тэдний ачааг хуваалцан үүрч, хүнд хэцүү үед нь харилцан туслах үүргээ хүлээн зөвшөөрдөг. Хүнд хэцүү байдалд орсон нэгэндээ дуртайяа, чин сэтгэлээсээ, тээршээлгүйгээр туслахыг хичээдэг. Өөрт нь ямар нэгэн муу зүйлийг хийсэн тохиолдолд түүнийг уучилж өршөөн, үзэн ядаж, хорсдоггүй. Яг ижил зүйлтэй дахин тулгарахгүйн тулд өөрөөс шалтгаалах арга хэмжээг авч, урьдчилан сэргийлдэг.



***"Хэлсэн ярьсан, хийсэн үйлдсэн нь нэг" гэж юу гэсэн үг вэ? Тайлбарлана уу.***

*"Тэд Аллахыг болон итгэгчдийг хууран мэхлэхийг хичээдэг. Тэгвэл тэд зөвхөн өөрсдийгөө мэхэлж байгаагаа мэддэггүй."*
/Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 9/

***"Өөрийгөө мэхлэх" гэж юу гэсэн үг вэ? Тайлбарлана уу.***

Мусулманчууд үүнээс гадна үргэлж эелдэг хандлаг. Хүнтэй таарсан үедээ тэдэнтэй мэндэлж, сайн сайхан үгээр ярилцдаг. Бусдын тусламж шаардагдсан хүмүүсийг хараад бусдаас үүнийг хүлээлгүйгээр, өөрөө тусалдаг. Эргэн тойрондоо эерэг өөрчлөлт гаргах эрч хүчийг үргэл өөртөө мэдэрдэг. Нэр төр, үнэ цэнэ, эрх үүрэгт нь халдсан тохиолдолд үүний эсрэг эцсийг нь хүртэл тэмцэлддэг. Шударга бус байдал хэний ч эсрэг гарсан бай, үүнийг ямар ч байдлаар хүлээн зөвшөөрөлгүй, шударга бус байдалд өртсөн хүмүүсийн эрхийг хамгаалдаг. Гэгээн Элч маань "Худалдаа наймаа хийхдээ үргэлж шударга байсан хүмүүс нөгөө ертөнцийн эрүү шүүлтийн өдөр Аллахын элчтэй хамт байх болно." хэмээх үгийг /Тирмизи, Хараал, 4/ ой ухаанаасаа гаргадаггүй. Баян-ядуу, хүчирхэг-сул дорой хэмээн ялгаварлан үзэлгүйгээр бүгдэд эрх тэгш ханддаг. Хүчтэй хүмүүсийн талд бус, үнэн зөвийг дагасан хүн хүчтэй байдаг гэдэгт итгэдэг. Өөрт байгаа зүйлсийг Аллахын түүнд түр хугацаагаар даатган өгсөн гэдгийг мэдэж, ойлгодог. Тусалж байгаа хүнээсээ хариу хүлээдэггүй.

### Аяат

*"Итгэгчид минь ээ! Тэсвэр тэвчээр гаргаж, намааз морголийг үйлдэж Аллахаас тусламж хүс. Аллах тэсвэр тэвчээртэй байсан хүмүүстэй хамт байдаг нь эргэлзээгүй."*
*Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 153/

## Эргэн тойрныхон болон бүх хүмүүсийн өмнө үүрэг хүлээснээ мэддэг Мусульман хүн …

*Аяат*

*"Итгэгчид минь ээ, Өөрийнхөө гэрээс бусдын гэр рүү орохдоо ирснээ мэдэгдэлгүй, гэрийн эздэтэй мэндлэлгүйгээр бүү ор. Энэ үйл ходлол та нарын хувьд тустай хэрэг юм. Үүнийг ухаарч ойлгоосой хэмээн та нарт ийм сургамжийг огч байна."*
/Куран судар, Нур бүлэг, ишлэл 27/

*"Эд материал хуримтлуулж, түүнийгээ үргэлж бүртгэж тоолж байдаг, хүмүүсийн хойноос элдвийн зүйлсийг хэлж ярьдаг, нүүр нүдний хөдөлгөөноор бусдыг тохуурхан дооглодог хүмүүс хөөрхийлөлтэй еэ!"*
/Куран судар, Хүмэзэ бүлэг, ишлэл 1-2/

- Зөвхөн өөрийнхөө төлөө амьдраагүйгээ мэдэж, энэ дэлхий дээрх бүх хүмүүсийн төлөө хүч чадал нь хүрэх бүхнээ хийдэг.
- Дотно нөхөрлөл болон найз нөхдийн харилцааг чухалчилдаг. Найз нөхдөдөө ач тустай.
- Өөрт нь хэлсэн нууцыг чанд хадгалж, бусдын хувийн амьдралыг хүндэтгэдэг.
- Хэний ч хойноос ярьдаггүй. Муу муугаар сүрдүүлдэггүй.
- Хүмүүсээр тохуурхдаггүй. Эсрэг талынхаа хүмүүсийг өөр шиг нь хүн гэдэг утгаар нь авч үздэг.
- Уурласан үедээ уур хилэнгээ удирдан жолоодож чаддаг, дараа нь харамсахаар зүйлийг хийхгүй байхыг хичээдэг.
- Том, жижиг гэж ялгалгүйгээр бүгдэд хүндэтгэлтэй ханддаг.
- Зэкаат өглөг, фитрэ өглөг гэх мэтийн эд материалын үүргээ биелүүлээд зогсохгүй, инээмсэглэхийг хүртэл бусдад туслах, хуваалцах хэмээн ойлгодог.
- Жинхэнэ туслалцааг зөвхөн сайн сайхнаар туслах гэдгийг мэддэг. Буруу зүйл хийж байгаа хүмүүсийг муу муухайгаас ангижрахад нь тусалдаг.
- Өөрөөс нь тусламж хүссэн хүнд "Хүсэлт тавьсан хүнийг бүү загна" /Куран судар, Духа бүлэг, ишлэл

10/ хэмээх ишлэлд үндэслэн ямар ч байдлаар муухай аашилдаггүй.

- Юм өгснөөр өөрөөс нь ямар ч зүйл хасагдахгүй гэдгийг мэдэж, өөрт байгаа зүйлсээ хуваалцах тусам эд зүйлс нь арвиждаг гэдэгт итгэдэг.
- Хэн нэгэнд туслахыг хүссэн үедээ Бурханы "Дуртай зүйлсээсээ Аллахын төлөө зарцуулаагүй тохиолдолд сайн сайханд хэзээ ч хүрч чадахгүй. Юу л зарцуулна, Аллах түүнийг мэддэг." /Куран судар, Ал-и Имран бүлэг, ишлэл 92/ хэмээн зарлиг болгосныг санадаг. Өөрийнхөө дургүй, хаях гэж байгаа зүйлээ бус, гоё сайхан, дуртай зүйлсээсээ өгдөг.
- Тусламж үзүүлэхдээ инээмсэглэн, баяр хөөртэй байдаг. Тэр битгий хэл баруун гараараа өгснөө зүүн гар нь мэддэггүй жишээтэй.
- Удирдан зохион байгуулж байгаа, хамт ажиллаж байгаа хүмүүстэй уян зөөлөн, өрөвдөх сэтгэлээр ханддаг.
- Хэнд ч шударга бус хандахгүйн тулд анхаарал болгоомжтой байдаг.
- Хэн нэгний талд ордоггүй. Буруутай тал өөрийнх нь хамгийн ойрун хүн байсан ч гэлээ, үнэн зөвийн дэргэд байдаг.
- Аллахын шударга ханддаг гэдгийг мэдэж, түүнд итгэж найддаг.
- Хэнийг ч хууран мэхэлдэггүй. Гэгээн Элч маань "Хуурч мэхлэгч эсвэл хохирол учруулагч, эсвэл залилагсад манай хүмүүс биш юм" гэж хэлжээ. /Кэнзүл Уммал, 7825/

*Аяат*

*"Итгэгчид минь ээ, Эд зүйлсээ хоорондоо буруу замаар бүү ид. Харин харилцан зөвшөөрсөн худалдаа наймаа үүнд хамаарахгүй. Өөрийгөө бүү сүйтгэ. Аллах та нарт энэрэнгүй хандах нь эргэлзээгүй."*
/Куран судар, Ниса бүлэг, ишлэл 29/

*"Бидний Бурхан Аллах гэж хэлээд дараа нь зөв зүйтэй яваа хүмүүст айх аюул байхгүй, тэд сэтгэлээр гонсойхгүй гэдэг нь эргэлзээгүй. Тэд диваажинд очих болно. Хийсэн зүйлийнх нь шан харамж болон үргэлж тэндээ байх болно."*
/Куран судар, Ахкаф бүлэг, ишлэл 13-14/

- Өгсөн амлалтаа биелүүлдэг. Хэзээ ч худлаа ярьдаггүй.
- Хөрш нь өлсөж байхад өөрөө цатгалан унтдаггүй.
- Өвчтөнүүд дээр зочилдог.
- Өнчин хүмүүсийг хамгаалж, харж ханддаг.

**Дүгнэлт хийх асуултууд:**

1. Үүргээ хариуцлагаа бусдад үүрүүлсэн үйл явдалтай тулгарч байсан уу? Ямар асуудлууд үүссэн бэ?

2. Эргэн тойронд чинь "Надад ямар хамаатай юм бэ, бусад хүмүүс бодог" гэлгүйгээр хувь хүний болон нийгмийн өмнө хүлээсэн хариуцлагаа биелүүлдэг хүмүүс байдаг уу? Энэ хүмүүсийн нийгмийн амьдралд оруулах хувь хүний оролцоог найз нөхөдтэйгээ хэлэлц

## Хэн нэгэнд хийсэн уриалал

Бидний өгүүлэл ***Бүх хүн, хэн нэгэн, ямар нэгэн хүн, хэн ч*** гэсэн дөрвөн баатартай.

Хийх шаардлагатай маш чухал нэг ажил байлаа. ***Бүх хүн***, ***хэн нэгэн*** энэ ажлыг хийнэ гэдэг итгэлтэй байлаа. Үнэндээ бол ***ямар нэгэн хүн*** ч үүнийг хийж чадах байлаа, гэхдээ ***хэн ч*** үүнийг хийсэнгүй. ***Хэн нэгэн*** үүнд маш ихээр уурлажээ, учир нь энэ ажил ***бүх хүн***ий ажил байсан юм. ***Бүх хүн, хэн нэгэн*** энэ ажлыг хийчихнэ байх гэж бодож байжээ, гэвч ***хэн ч***, ***бүх хүн*** үүнийг хийж чадахгүй гэдгийг анзаараагүй байлаа. Төгсгөлд нь ***хэн нэгний*** хийж чадах ажлыг ***хэн ч*** хийгээгүй байсан учраас ***бүх хүн, хэн нэгнийг*** буруутгажээ.

# *Гэгээн Омарын шударга хандлага*

Гэгээн Омар, улсыг удирдаж байсан үедээ нэгэн орой ажлаа хийж байжээ. Тэр үед түүн дээр нэгэн зочин ирж, хамтдаа халуун яриа өрнүүлэн сууж байлаа. Гэгээн Омар тэр даруй босоод, асч байсан лаагаа унтраан өөр нэгэн лааг асаажээ. Зочин гайхсан харцаар Гэгээн Омарыг харж байлаа. Юу ч ойлгоогүй байв. Тэсэлгүй түүнээс асууж гэнэ.

"Тэр ч гэсэн лаа, энэ ч гэсэн лаа. Хоёулаа л ижилхэн гэрэлтүүлж байна шүү дээ. Яагаад нэгийг нь унтраагаад, нөгөөг нь асаасан юм бэ?"

Гэгээн Омар ийнхүү хариулжээ:

"Миний унтраасан лаа ард түмний мөнгөөр авсан лаа байсан юм. Хувийн ажлаа хийж байхдаа, найз нөхөдтэйгээ ярилцаж байхдаа түүнийг ашиглах эрх надад байхгүй. Тийм болохоор тэр лааг унтрааж, өөрийнхөө мөнгөөр авсан лаагаа асаасан юм."

*1. Дээрх үйл явдалд шударга бус үйлдэл хэмээн ойлгогдохоор юу байв?*

*2. Өчүүхэн анхаарал боломжгүй үйлдэл шударга бус хандлагыг төрүүлдэг ийм үйл явдалтай таарч байсан уу? Нэг жишээ дурдаач.*

*Дээрх үйл явдлыг дүгнэн үзэж шударга ёсыг тодорхойлохыг хичээ.*



*Харилцан туслалцаа нь хүмүүсийн хооронд нийгмийн харилцаанд хэрхэн нөлөөлдөг вэ?*

*Та нарын эргэн тойронд тусархаг байхыг хөхиүлэн дэмжих ямар арга хэмжээг авч болох вэ? Найз нөхөдтэйгээ хэлэлц.*

*Худал хэлэхгүй байх, нүүрийн баясгалантай байх нь Мусульман хүний эргэн тойрныхоо өмнө хүлээсэн үүрэг хариуцлагын нэг мөн.*
*Та нар ч гэсэн Мусульманчуудын эргэн тойрныхноо өмнө хүлээсэн үүрэг хариуцлагаас тавыг бичнэ үү.*

## Хадис

*"Мусульман, Мусульманы ах дүү нь байдаг. Түүнээс урваж болохгүй, түүнийг гэмтээж, шархлуулж болохгүй, түүнийг басамжилж болохгүй."*
/Бухари, Мэзалим, 3/

*"Итгэгч хүн, хүмүүстэй тохирдог, хүмүүсийн өөртөө нь таарч тохирдог хүн байдаг. Ойр дотны харилцаа тогтоодоггүй, өөртөө нь харилцаа тогтоохоод хэцүү хүмүүст ач тус байдаггүй."*
*/Ахмэд бин Ханбэл, 4/271/*

**Гэгээн Элчийн бидэнд заажсургасан зүйлсээс:**

*Хэн, ах дүүгийнхээ хэрэгцээг хангана*
*Аллах түүний хэрэгцээг хангадаг.*
**** **** ****
*Хэн, Мусульманыг хүнд хэцүү байдлаас аврана*
*Аллах түүний эрүү шүүлтийн өдөр хүнд байдлаас аврах болно.*
**** **** ****
*Хэн, Мусульман хүнийг хувцаслана*
*Аллах түүнийг эрүү шүүлттэй өдөр хувцаслах болно*

/Эбу Давуд, Хүмүүжил, 46/

## *Хүн бүхэн бусдад туслах хүч тэнхээтэй*

Сургуулийн ханын самбар дээр хоосон зай үлдээгүй байлаа. Нийгмийн харилцан туслалцааний бүлэг, өнгөрсөн долоо хоногт хөрш хотод болсон газар хөдлөлтийнхээ эсрэг сурагчдын мэдрэмжийг нэмэгдүүлэхийг тулд сургуулийн бүх цэгүүдэд зар наасан байлаа. Сурагчид, энэ гамшигт нэрвэгдэн, гэр орон нь нурсан, ойр дотныхоо хүмүүсийг алдсан, гэмтсэн, өлсгөлөнд нэрвэгдсэн хүмүүст туслахын төлөө ажиллаж байлаа. Үе үе "хүн бүхэн бусдад туслах хүч тэнхээтэй" хэмээх уриаг дуулгаж байв. Баяраа энэ уриаг зөв гэж бодохгүй байлаа. Түүний бодлоор бол ядуу хүмүүст туслахын тулд баян чинээлэг байх ёстой байжээ. Эцэг нь нас барсны дараа гэрийнх эдийн засгийн байдал улам хэцүүдсэн Баяраад энэ туслалцаанд зориулан өгөх мөнгө байхгүй байв.

Энэ уриалгат ажил гурав хоног үргэлжлэх байлаа. Эцэст нь цуглуулсан эд зүйлсээ ачааны машинд ачихаар зэхэж байв. Баяраа гартаа барьсан хайрцгийг барьсаар чимээгүйхэн машин руу ойртлоо. Сургуулийн үүдэн дээр Болдтой таарчээ. Болд, Баяраагийн ангийн анд нь байлаа. Түүний ч гэсэн ар гэрийн байдал хүнд байв. Өдөр тутамд айлын гэрт үйлчлэгчээр ажилладаг ээжийнхээ хамт аэмьдардаг байжээ. Ачааны машин руу эд зүйлсийг зөөсөөр ихэд ядарсан байлаа. Болд, Баяраагийн гарт байгаа хайрцгийг асуужээ: "Чи юу явуулж байгаа юм бэ газар хөдлөлтөд нэрвэгдэгсэд?" Баяр ийнхүү хариуллаа: "Энэ бол миний хүүхэд байхдаа хэрэглэж байсан хөнжил. Ээж минь намайг төрөхөд өөрөө оёсон юм гэнэ лээ. Үүнийг огт хэрэглэх боломж гараагүй гэнэ лээ. Гэхдээ би ээжийнхээ дурсгал болгон хадгалж байсан юм. Газар хөдөлсөн бүсэд гэр оронгүй хүүхдүүд ямар их даарч байгаа бол, тиймээ Болдоо? Одоо энэ хөнжил хэрэгтэй хүнийгээ л дулаацуулах болж дээ. Уг нь бол тийшээ томоохон тусламж явах хэрэгтэй л дээ. Минийх шиг ийм хэрэггүй зүйлсээр яахав дээ"

Болд найзынхаа хэлсэнд хариу болгон: "Би үүнийг хэрэггүй гэж бодохгүй байна. Тусламж бол тусламж, үүнд их, бага гэх зүйлгүй. Бидний хийж буй бүх төрлийн тусламж хэрэгтэй хүндээ л хүрэх болно. Надад өгөх ганц хөнжил ч алга, гэхдээ би тусалж чадахгүй нь гэж огт бодоогүй. Тэгж бодож байсан бол эд зүйлсийг хайрцаглаж, ачааны машин руу зөөх хүн дутагдах байсан байх: ийм болохоор ачааны машин замдаа оройтож гарах байлаа. Би газар хөдлөлтөд нэрвэгдсэн бүс рүү өөрийнхөө хөлс хөдөлмөр, чин сэтгэлийн залбирлаараа туслаж байгаа юм." гэжээ.

## Чимгээ юу хийх ёстой вэ?



Хийн баллон дэлбэрсний улмаас Чимгээгийн ангийн хүүхэд болох Дулмаагийн гар, нүүр нь түлэгджээ. Дулмаагийн мэс засалд зориулан сургууль дээр мөнгө цуглуулж байлаа. Хэрвээ даруйхан түүний гар нүүрэнд нь мэс засал хийхгүй бол түлхийн сорви үлдэх аюултай байв. Чимгээ долоон сарын туршид өөртөө компьютер авахын тулд мөнгө цуглуулж байжээ. Гэвч яг үнэндээ яахаа мэдэхгүй байлаа. "Ямар нэгэн аргаар хэн нэгэн түүнд туслах л байлгүй" гэж боджээ. Учир нь компьютер авах нь түүний хувьд маш чухал байлаа. Түүний ухаан санаа самуурсан байлаа.

*Та нар Чимгээгийн оронд байсан бол юу хийх байсан бэ? Энэ өгүүллэгийн үргэлжлэлийг бичнэ үү.*

*Гэгээн Элч маань ингэж айлтгажээ:*
*"Мусульман, Мусульманы ах дүү нь байдаг. Түүнийг тарчлаан зовоохгүй, түүнийг аюултай нөхцөлд ганцааранг нь орхихгүй"*
/Муслим, Бирр, 58/

***Куран судрт Гэгээн Локмааны хүүдээ үлдээсэн захиасын тухай ийнхүү өгүүлсэн байдаг:***

*"Хүү минь, чиний хийсэн зүйл ургамлын чинээ өчүүхэн байсан ч, түүнийгээ чи уул хаданд, тэнгэр огторгуйд, газрын гүнд нуусан байсан ч гэсэн Аллах түүнийг чинь байгаа газраас нь гаргаж ирээд чиний өмнө тавих болно. Учир нь Аллах хамгийн нууц зүйлсийг ч мэддэг, бүхнийг үнэн мөнөөр нь мэддэг юм"* /Куран судар, Локмаан бүлэг, ишлэл 16/



*Энэ ишлэлтэй холбогдуулан "Сайн үйлс хийгээд далайн усанд шидэхэд түүнийг загас ойлгохгүй ч, Бурхан мэддэг юм" хэмээн зүйр цэцэн үгийг найз нөхөдтэйгээ хэлэлц.*



*Исламын шашинд Аллахын гэр бөгөөд маш их ариун нандинд тооцогддог " Кабэ" нь Саудын Арабын Мэккэ гэдэг газар оршдог.*




*Саудын Арабын Мэдинэ хотод оршдог ба Гэгээн Мухаммедийн нэрээр баригдсан уг сүмийн нэр нь Мэсжиди Нэгэви болой.*